MIRZO ULUG‘BEK NOMIDAGI
O‘ZBEKISTON MILLIY UNIVERSITETI

TARIX FAKULTETI

Akbar ZAMONOV,
Alisher EGAMBERDIYEV

# BUXORO AMIRLIGI TARIXI
# (XVIII asr o‘rtalari – XIX asr o‘rtalari)

**Uslubiy qo‘llanma**



«TAMADDUN» NASHRIYOTI
TOSHKENT – 2022

**UO‘K:94.5**
**KBK:63.3 (5ў)**
**Z – 31**

Akbar, Zamonov

Buxoro amirligi tarixi (XVIII asr o‘rtalari – XIX asr o‘rtalari) [Matn]: uslubiy qo‘llanma / A. Zamonov, A. Egamberdiyev. – Toshkent: «Tamaddun», 2022. – 184 b.

Oliy o‘quv yurtlari tarix fakultetlari (5120300 – Tarix (mamlakatlar va yo‘nalishlar bo‘yicha)) talabalari uchun mo‘ljallangan ushbu «Buxoro amirligi tarixi» uslubiy qo‘llanmasida «O‘zbekiston tarixi» namunaviy o‘quv dasturining VI qismidagi (Buxoro amirligi, Xiva xonligi, Qo‘qon xonligi. XVI asrdan – XIX asr o‘rtalarigacha bo‘lgan davr) Buxoro amirligi davri tarixi qamrab olingan. Mazkur qo‘llanma mavjud manbalar, so‘nggi yillarda amalga oshirilgan tadqiqot natijalari bilan boyitilgani, fan bo‘yicha innovatsiyalarning joriy etilgani bilan ilgarigi o‘quv adabiyotlaridan farq qiladi.

**Mas’ul muharrir:**

tarix fanlari doktori, professor **O‘.M. Mavlonov**

**Taqrizchilar:**

**Xoliqova R.E.** – tarix fanlari doktori, professor;
**Aminov B.B.** – tarix fanlari doktori, katta ilmiy xodim;
**Xoliqulov A.B.** – tarix fanlari nomzodi, dotsent.

Mazkur uslubiy qo‘llanma O‘zbekiston Milliy universiteti ilmiy-texnikaviy Kengashining 2022-yil 30-martdagi 6-sonli kengaytirilgan majlisi qaroriga ko‘ra nashrga tavsiya etilgan.

ISBN 978-9943-5126-0-3

# SO‘ZBOSHI

Vatanimiz tarixini kelajak avlodga har tomonlama chuqur o‘rgatishning eng qulay vositasi ta’lim tizimida o‘qitilayotgan «O‘zbekiston tarixi» fani hisoblanadi. Shu bois ham, mustaqillik yillarida umumta’lim, o‘rta maxsus, oliy ta’lim tizimida o‘quvchi-talabalar uchun O‘zbekiston tarixining eng qadimgi davridan bugungi kunga qadar bo‘lgan tarixi bo‘yicha davlat talablari, o‘quv dasturlari, qo‘llanma va darsliklar yaratildi. O‘zbekiston tarixi fanini o‘qitishni zamonaviy asnoda tashkil etish, uning samaradorligini yanada oshirish, ilg‘or pedagogik va axborot kommunikatsion texnologiyalardan foydalanish, ilm-fandagi innovatsiyalarni tatbiq etish hozirgi kun ta’lim tizimining muhim masalalaridan biriga aylandi.

Shuni alohida qayd etish lozimki, keyingi yillarda xalqimizning boy tarixini manbalarga tayangan holda chuqur o‘rganish borasida salmoqli ishlar amalga oshirilmoqda. Bugungi davr talabidan kelib chiqib, O‘zbekiston tarixi fanida amalga oshirilgan ana shunday tadqiqot natijalari va zamonaviy pedagogik talablar asosida yangi o‘quv adabiyotlarini tayyorlash dolzarbligicha qolmoqda. Ayniqsa, oliy o‘quv yurtlarining mutaxassislik yo‘nalishlari talabalariga kengroq tarixiy bilimlar beruvchi o‘quv adabiyotlarini yaratish muhim sanaladi.

Ayni shu maqsadda tayyorlangan mazkur uslubiy qo‘llanma o‘zbek davlatchiligi tarixida alohida o‘ringa ega bo‘lgan Buxoro amirligining XVIII asr o‘rtalaridan – XIX asr o‘rtalarigacha bo‘lgan tarixini qamrab oladi. O‘zbekiston tarixining ajralmas qismi bo‘lgan bu davrning siyosiy, ijtimoiy-iqtisodiy tarixi masalasini o‘rganish alohida ahamiyat kasb etadi. Mazkur davr ashtarxoniylar sulolasi qo‘lida bo‘lgan Buxoroning inqirozga yuz tutishi oqibatida siyosiy kurash nihoyatda kuchaygan, mamlakatning ijtimoiy-iqtisodiy hayotida keskin o‘zgarishlar yuz bergan palladir. So‘nggi ashtarxoniylar (to‘qay-temuriylar) va mang‘itlarning Buxoro hokimiyati tepasiga kelishi, o‘sha davr voqea-hodisalari, harbiy-siyosiy, ijtimoiy-iqtisodiy tizimni haqqoniy o‘rganish muhim.

XVIII asr 40-yillariga kelganda Buxoro xonligida siyosiy va iqtisodiy inqiroz kuchaygan edi. Ashtarxoniylarning so‘nggi vakili Abulfayzxon (1711–1747)ning kaltabinlarcha yuritgan siyosati natijasida xalqning moddiy ahvoli og‘irlashgan, Buxoro xonligi tarkibidan Farg‘ona vodiysi ajralib chiqib, mustaqil Qo‘qon xonligiga asos solingan, mamlakatning bekliklarga bo‘linish xavfi kuchaygan edi. Buning ustiga, Eron shohi Nodirshoh (1736–1747)ning Buxoroga hujumi, mamlakatning asosiy shaharlari bo‘lgan Buxoro va Samarqandning ular tomonidan egallanishi va talanishi oqibatida siyosiy vaziyat yanada murakkablashgandi. Turkiston taqdiri hal qilinayotgan ana shunday qaltis va nozik bir fursatda tarix sahnasiga yangi siyosiy kuch – mang‘itlar sulolasi kirib keldi.

Yangi tashkil topgan Buxoro amirligini 1756–1920-yillarda mang‘itlar sulolasi boshqardi. Muhammad Rahimxon (1756–1758), Muhammad Doniyolbiy (1758–1785), amir Shohmurod (1785–1800), amir Haydar (1800–1826), Mir Husayn (1826), Mir Umar (1826–1827), amir Nasrullo (1827–1860), amir Muzaffar (1860–1885), amir Abdulahadxon (1885–1910), amir Sayid Olimxon (1910–1920)lar mansub bo‘lgan mang‘itlar sulolasi Buxoroda 164 yil saltanat tutganlar.

Shuni ham alohida qayd etish joizki, oliy ta’lim muassasalarining tarix yo‘nalishi talabalari uchun o‘zbek davlatchiligining muhim bosqichlaridan biri bo‘lgan Buxoro amirligining siyosiy, ijtimoiy-iqtisodiy muammolariga bag‘ishlangan alohida o‘quv adabiyoti mavjud emas. Shu bois ham mazkur qo‘llanmada amirlikning siyosiy, ijtimoiy-iqtisodiy tizimiga oid masalalarni atroflicha yoritishga harakat qilindi.

Ushbu uslubiy qo‘llanmani tayyorlashda, asosan, amirlikda tuzilgan turli hujjatlar asosida yaratilgan xrestomatiyalar, XVIII–XX asrlarda Buxoroga tashrif buyurgan sayyohlar, elchilar va savdogarlarning kundaliklari, hisobotlari hamda mahalliy muarrixlarning asarlaridan, sovet va mustaqillik yillarida mavzuga doir amalga oshirilgan ilmiy tadqiqot natijalaridan keng foydalanildi. Shuningdek, qo‘llanmani tayyorlashda V.Bartold, O.Suxareva, A.Semyonov, B.Lunin, A.Muhammadjonov, B.Ahmedov, G.Agzamova, A.Ziyo, Sh.Vohidov, H.To‘rayev, Q.Rajabov, S.Inoyatov, J.Barakayev, R.Xoliqova, B.Mirzaqulov,

A.Jumanazar, O‘.Sultonov, A.Odilov, Y. Shukurullayev, G.To‘rayeva, F.Ochildiyev, A.Xoliqulov, D.Begnayev, J.Shodiyev, Sh.Xo‘jayeva, D.Jamolova, O.Qilichev kabi olimlarning ilmiy ishlaridan foydalanildi.

Qo‘llanmaning foydalilik ko‘rsatkichini oshirish maqsadida QR-kodlardan foydalanildi. Inglizcha «Quick Response code» – «tezkor javob kodi» so‘zlarining qisqartmasi hisoblangan QR-kod mavzularga oid bir qancha ma’lumotlarni osongina topishga yordam beradi. Qo‘llanmada Buxoro amirligi tarixiga oid ko‘plab manbalar, adabiyotlar, shuningdek, «O‘zbekiston tarixi» telekanali orqali efirga uzatilgan turli qiziqarli ko‘rsatuvlarning havolalari QR-kodlarga joylandi. Bunda manba va adabiyotlar bir joyga jamlanib, «Telegram» xabarlashgichidagi https://t.me/darslikka_ilova manziliga to‘plandi. O‘zbekiston Milliy teleradiokompaniyasining «YouTube» videohostingidagi rasmiy sahifasi, shuningdek, yana bir qancha kanallarga joylangan o‘ndan ortiq videomateriallar manzili ham QR-kod ko‘rinishida berildi.

### QR-koddan foydalanish

**Hozirda aksariyat zamonaviy mobil qurilmalarda QR-kodni o‘qiydigan *skaner* o‘rnatilgan. Agar qurilmangizda bunday ilova bo‘lmasa, «Play Market»dan shu vazifani bajaruvchi istalgan ilovani yuklab oling.**

**Mobil qurilma yordamida QR-kodni o‘qish juda oddiy:**

**1.** Qurilmangangizdagi QR-kodni o‘qiydigan ilovani oching.

**2.** Qurilmangiz kamerasini kitobdagi QR-kodga yo‘naltiring.

**3.** Skanerlangan ma’lumot tezda ekraningizda paydo bo‘ladi.

**So‘ngra, qurilmangizni internetga ulab, ekranda aks etgan havola ustiga bosing. U Sizni kitob yoki video joylashgan manzil – «Telgram» yoki «YouTube»ga yo‘naltiradi.**

# 1-MAVZU.
# BUXORO AMIRLIGINING TASHKIL TOPISHI VA SIYOSIY TARIXI

**REJA:**



**1.1. Buxoro amirligi tarixiga oid manbalar.**

**1.2. Ashtarxoniylar sulolasining inqirozli holati. Xonlik yemirilishining omillari.**

**1.3. Mang‘itlarning kelib chiqishi, Buxoro xonligida siyosiy nufuzining ortib borishi.**

**1.4. Mang‘itlar sulolasining hokimiyatga kelishi va amirlikning tashkil topishi.**

**1.5. Muhammad Rahimbiy davrida davlatni markazlashtirish uchun kurash.**

**1.6. Amir Doniyol va Shohmurodlar davrida amirlik.**

**1.7. Amir Haydar faoliyati. Mamlakatdagi ichki urushlar. Amirlikning Xiva xonligi bilan munosabatlari.**

**1.8. Amir Nasrulloning amirlik taxtiga chiqishi. Davlatni markazlashtirish yo‘lidagi kurashlar.**

**1.9. Qo‘qon xonligi va Buxoro amirligi o‘rtasidagi ziddiyatlar. Amir Nasrulloning Qo‘qonni bo‘ysundirishi.**

**1.10. Buxoro amirligining Rossiya, Turkiya, Eron, Angliya davlatlari bilan diplomatik aloqalari.**

## *Tayanch so‘zlar*

**Manbalar, ashtarxoniylar, Abulfayzxon, Abdulmo‘minxon, Nodirshoh, qozoqlar, Buxoro, Samarqand, Zarafshon vohasi, amir, amirlik, mang‘itlar, sulola, Muhammad Hakimbiy otaliq, Muhammad Rahimbiy, taxt, markazlashgan davlat, Doniyolbiy otaliq, Miyonqol, Shohmurod, amir Haydar, sayid, amir Nasrullo, viloyat, tuman, beklik, kenagas, Qo‘qon xonligi, siyosiy va iqtisodiy inqiroz, otaliq, qo‘shbegi, urug‘ va qabilalar, urug‘ boshliqlari, harbiy-siyosiy islohotlar, hokimiyatni mustahkamlash, diplomatik aloqalar, elchi, Rossiya, Turkiya, Eron, Angliya.**

## 1.1. BUXORO AMIRLIGI TARIXIGA OID MANBALAR

Buxoroda mang‘itlar sulolasi hukmronligi davri tarixini o‘rganishda yozma manbalar asosiy o‘rinni egallaydi. Olimlar manbalarning tasnifida ularning mazmuni, davri, muammosiga qarab guruhlashtiradilar. Amirlik tarixiga oid asarlar ko‘p bo‘lgani sababli faqat amirlik tashkil topishidan to qulagunigacha bo‘lgan davr (1756–1920-yillar)da yozilgan manbalarni quyidagi tizimga bo‘lib guruhlashni lozim topdik:

| *Birinchi guruh* | *Ikkinchi guruh* | *Uchinchi guruh* |
| --- | --- | --- |
| **• zamondosh va saroy tarixchilari tomonidan yozib qoldirilgan mahalliy manbalar.** | **• sayohatchi, elchi, savdogar, shuningdek, shu davrda yashagan siyosiy arboblarning esdalik va memuarlari.** | **• arxiv manbalari** |

**Birinchi guruh**ga mansub tarixiy manbalardan biri tarixchi olim *Muhammad Vafoyi Karminagiy* (1685–1769)ning **«Tuhfat ul-xoniy»**

(«Xonning tuhfasi») yoki «Tarixi Rahimxoniy» («Muhammad Rahimxon tarixi») nomli asari bo‘lib, u Buxoro xonligining 1722–1782-yillar orasidagi ijtimoiy-siyosiy tarixini o‘z ichiga oladi. Mulla Muhammad Vafo Karminagiy «Qozi Vafo» nomi bilan ham mashhurdir. U qozilik lavozimiga yangi sulola – mang‘itlar sulolasining dastlabki hukmdori Muhammad Rahimbiy (1756–1758) davrida erishgan. «Shuhrat» taxallusi bilan she’rlar ham yozgan.

Muhammad Vafo Karminagiy 1769-yili «Tuhfat ul-xoniy» nomli asarida faqat 1722–1768-yillar voqealarini o‘z ichiga olgan qisminigina yozib ulgurgan, xolos. Uning davomini, ya’ni 1768–1782-yillar voqealarini bayon etuvchi qismini nasaflik domla Olimbek ibn Niyozqulibek yozgan. Asar mang‘it hukmdorlarining uluslar va qabilalarni bo‘ysundirish maqsadida olib borgan tinimsiz urushlari va uning asosiy sabablarini aniqlashga yordam beradi. Asarda yana o‘zbek qavmlari, urug‘lari va ularning ijtimoiy-siyosiy hayotda tutgan o‘rni, ashtarxoniylar va mang‘itlar hukmronligi davrida o‘zbek qo‘shini va mang‘itlar davlatining tuzilishi, 1722–1782-yillarda Buxoroning Eron, Afg‘oniston, Qozoq va Qo‘qon xonliklari hamda Koshg‘ar bilan olib borgan siyosiy munosabatlari haqida ham e’tiborga molik ma’lumotlar ko‘p uchraydi. «Tuhfat ul-xoniy» asari hali o‘zbek yoki rus tillariga tarjima qilinmagan. 2017-yilda Xo‘jandda kirill alifbosiga tabdil etilib, nashr qilingan.

**Mutolaa uchun manba**

"Tuhfat ul-xoniy"

***Муҳаммадвафои Карминагӣ.* Тӯҳфат-ул-хонӣ / Муқаддима, таҳияи матн, нусхабадал, таълиқот ва феҳристҳои Ҷамшед Ҷӯразода ва Нурулло Ғиёсов. – Хуҷанд: Ношир, 2017.** *(fors-tojik tilida)*

*Muhammad Ya’qub*ning **«Gulshan ul-muluk»** («Podshohlar gulshani») asari ham mang‘itlar sulolasining dastlabki davri bo‘yicha muhim manbadir. Asar muallifi Doniyolbiy (1758–1785)ning o‘n ikkinchi o‘g‘li Muhammad Ya’qub (boshqa bir ismi Kenja Alibek) bo‘lib, uning tug‘ilgan yili va vafoti ma’lum emas (ayrim taxminlarga ko‘ra: 1771–1831-yillar). Uning «Gulshan ul-muluk» asari fors tilida yozilgan bo‘lib, Sharq tarixining islomning dastlabki yillaridan to amir Nasrullogacha (1827–1860), aniqrog‘i, 1831-yilgacha bo‘lgan davrini o‘zida aks ettiradi. Asarda shayboniylar, ashtarxoniylar va mang‘itlar davriga mos ravishda boblar qo‘shilgan. Asosiy e’tibor mang‘itlar davrini yoritishga bag‘ishlangan. Tarixchi-manbashunos olim O‘.Sultonovning yozishicha, «Gulshan ul-muluk» asarining ikki tahriri ma’lum bo‘lib, birida amir Haydar hukmdor ekanligi muqaddimada keltirilgan. Ikkinchi tahrirda esa Buxoro hukmdori sifatida – amir Nasrullo tilga olinadi. Asarda Buxoroning mang‘it hukmdorlarining kelib chiqishi, ajdodlari, mang‘itlarning hokimiyatga kelishi bilan bog‘liq boshqa manbalarda uchramaydigan ma’lumotlar, shuningdek, Buxoro amirlaridan Doniyolbiy, Shohmurod, Haydar va Nasrullo davridagi siyosiy voqealar muallifning ko‘rganlari asosida yozilgan. Mazkur asar ham hali o‘zbek yoki rus tillariga tarjima qilinmagan.

Buxoro amirligi tarixiga oid yana bir asar **«Tarixi Amir Haydar»** («Amir Haydar tarixi») bo‘lib, u XVIII asrning ikkinchi yarmi va XIX asrning birinchi yarmida o‘tgan buxorolik olimlar asaridir. Kitobning noma’lum muharrir tomonidan qisqartirilgan nusxasi yetib kelgan bo‘lib, qo‘lyozma O‘zbekiston Respublikasi Fanlar akademiyasi Sharqshunoslik institutida saqlanmoqda. «Tarixi Amir Haydar» kichik hajmdagi asar bo‘lib, jami 96 varaqdan iborat. Asar Buxoro xonligining ashtarxoniylar, shuningdek, asosan, mang‘itlar sulolasidan bo‘lgan Amir Haydar hukmronligi (1800–1826) davridagi ijtimoiy-siyosiy tarixni o‘z ichiga oladi. U 81 bob yoki dostondan iborat. 7–81-boblarda Buxoroning amir Haydar tug‘ilishidan to uning 1826-yil 6-oktabrda vafot etgunigacha bo‘lgan tarixi hikoya qilinadi. Kitob XX asrning 50-yillarida sharqshunos Aleksandr Semyonov tomonidan rus tiliga tarjima qilingan.


О
НѢКОТОРЫХЪ СОБЫТІЯХЪ
ВЪ БУХАРѢ, ХОКАНДѢ И КАШГАРѢ.
ЗАПИСКИ
МИРЗЫ-ШЕМСА БУХАРИ,
ИЗДАННЫЯ ВЪ ТЕКСТѢ, СЪ ПЕРЕВОДОМЪ И ПРИМѢЧАНІЯМИ,
В. В. ГРИГОРЬЕВЫМЪ,
Управляющимъ Областью Оренбургскихъ Киргизовъ, Дѣйствительнымъ Членомъ Императорскаго Русскаго Географическаго Общества, и Членомъ-Корреспондентомъ Императорской Академіи Наукъ и Императорскаго Археологическаго Общества.
КАЗАНЬ.
ВЪ УНИВЕРСИТЕТСКОЙ ТИПОГРАФІИ.
1861.

**Asarning 1861-yilgi nashri va uni rus tiliga oʻgirgan Vasiliy Grigoryev**



*Muhammad Mirolim Buxoriy*ning **«Fathnomayi sultoniy»** («Sulton fathnomasi») asari ham amirlik tarixi boʻyicha muhim asarlardan biridir. Muallif mazkur asarni Amir Nasrullo davri (1827–1860)da Gʻuzor hokimi boʻlgan Muhammad Olimbekning topshirigʻi bilan yozgan. «Fathnomayi sultoniy» amir Shohmurod (1785/86–1800) davridan to Nasrullo hukmronligining dastlabki yillarigacha Buxoro amirligida boʻlib oʻtgan voqealarni oʻz ichiga oladi, lekin Shohmurod va amir Haydar davrlari qisqacha, Nasrullo davri esa batafsil yoritilgan. «Fathnomayi sultoniy»ning birinchi qismi XX asrning 60-yillarida sharqshunos Olga Chexovich tomonidan rus tiliga tarjima qilingan, lekin nashr etilmagan.

Yana bir buxorolik tarixchi olim *Mirzo Shams Buxoriy* (1804–1868) boʻlib, uning bobosi Mirzo Ya’qub Amir Doniyol (1758–1785) davrida, otasi Mirzo Yusuf esa Amir Haydar (1800–1826) davrida saroy munshiysi lavozimida ishlagan. Mirzo Shams Buxoriy oʻz ajdodlari izidan borib, Buxoro amiri saroyida munshiylik qilgan. U 1845-yil Makkaga hajga ketib, u yerdan 1849-yilda qaytib kelgan. 1859-yil Orenburgga tijorat ishlari bilan borganda sharqshunos Vasiliy Grigoryev

unga Buxoro va Qashqar xususida tarixiy asar yozishni maslahat bergan. Shunga ko‘ra, Mirzo Shams Buxoriy fors-tojik tilida **«Bayoni ba’zi havodisoti Buxoro, Xo‘qand va Qoshg‘ar»** («Buxoro, Qo‘qon va Qashqarning ayrim voqea-hodisalari bayoni») kitobini yozgan. Asar 1861-yil Vasiliy Grigoryev tomonidan Qozonda rus tilida chop etilgan.

**Mutolaa uchun manba**

***Мирза Шемс Бухари.*** **О некоторых событиях в Бухаре, Хоканде и Кашгаре / Издание текста, перевод и примечания В.В. Григорьевым. – Казань, 1861.**

Mirzo Shams Buxoriy

*Ahmad Donish*ning **«Mang‘it xonadoni tarixining maxtasar tarixi risolasi»** asari Buxoro amirligi tarixi bo‘yicha mashhur asarlardan biridir. Donish, Kalla taxalluslari bilan mashhur bo‘lgan Ahmad ibn Nosir ibn Yusuf al-Hanafiy as-Siddiq 1827-yilda Buxoro shahrida imom oilasida tug‘ilgan. U dastlab maktabda, so‘ngra madrasada tahsil oldi. XIX asrning 50-yillarida Ahmad Donish amir Nasrullo (1826–1860) saroyiga xattot va me’mor vazifalariga ishga olinib, bir muddatdan so‘ng bosh me’mor darajasiga ko‘tarilgan. Keyinchalik u saroy xizmatidan ketib, madrasada mudarrislik qiladi. Qomusiy ilmlar sohibi bo‘lgan Ahmad Donish sermahsul ijod qilib, turli fanlarga doir katta-kichik yigirmaga yaqin asarlar ta’lif etgan. Ahmad Donishning keng bilimli va nuktadonligini hisobga olib, amir Nasrullo va amir Muzaffar (1860–1885) uni uch marta (1857-, 1869-, 1874-yillarda) Buxoro elchilari qatorida Rossiyaga jo‘natadi.



**Ahmad Donish**




**Asarning 2014-yilda o‘zbek tilida nashr etilgan nusxasi**

Umrining oxirlari, taxminan 1895–1897-yillarda Ahmad Donish Buxoro amirlari tarixiga bag‘ishlangan asarini yozdi. Unga muallif tomonidan aniq nom berilmagani bois xattotlar va tadqiqotchilar uni **«Tarixcha», «Tarixiy risola», «Mang‘itlar xonadoni saltanatining qisqacha tarixi», «Mang‘it xonadoni tarixi»** kabi turli nomlar bilan atashgan. Ushbu risolasida Ahmad Donish Buxoro tarixnavislik maktabida birinchi marta an’anaviy tarixnavislik doirasidan chiqib, voqealarni yoritishda, tarixiy shaxslar va hukmdorlarga baho berishda mutlaqo erkin fikr yuritadi va ularning faoliyatini o‘tkir tanqid ostiga oladi. Asarni mohiyatiga ko‘ra ikki qismga bo‘lish mumkin. Hajman kichikroq bo‘lgan birinchi qismda muallif yozma manbalar asosida amir Doniyol hukmronligining oxirgi yillari va uch amir – Shohmurod, Haydar, Nasrullo hukmronligi haqida yozadi. «Risola»ning ikkinchi qismida Ahmad Donish guvoh tarixchi sifatida namoyon bo‘ladi. Unda Muzaffar va Abdulahad davri tasvirlanib, o‘sha davrning ijtimoiy-siyosiy, iqtisodiy va madaniy hayoti voqealari o‘zining haqiqatga yaqinligi bilan diqqatga sazovor. Asar Qiyomiddin Yo‘ldoshev tomonidan o‘zbek tiliga o‘girilib, 2014-yilda chop etildi.

## Mutolaa uchun manba

**Ahmad Donish. Risola yoxud mang‘itlar xonadoni saltanatining qisqacha tarixi / Tarjima, izohlar va kirish so‘zi muallifi Qiyomiddin Yo‘ldoshev. – T.: O‘zbekiston milliy ensiklopediyasi, 2014. – 144 b.**

Ahmad Donish

*Mirzo Abdulazim Somiy Bo‘stoniy*ning **«Tuhfayi shohiy»** («Shohga atalgan tuhfa») va **«Tarixi salotini mang‘itiya»** («Mang‘it sultonlarining tarixi») asarlari ham amirlik davri tarixiga oid muhim manbalardir. Mirzo Abdulazim Somiy 1839-yilda hozirgi Qiziltepa tumanidagi Xoja Bo‘ston qishlog‘ida tug‘ilgan. Buxorodagi madrasalardan birida ta’lim olgach, u turli viloyat hokimlari qo‘l ostida kotib bo‘lib ishlay boshlaydi. Amir Muzaffar (1860–1885) taxtga o‘tirganidan so‘ng Somiy uning munshiysi sifatida saroy xizmatiga jalb etilgan. Amir Abdulahad (1885–1910) hukmronligining o‘rtalariga kelib Somiy saroy xizmatidan chetlashtiriladi. Zamondosh muarrixlarning guvohlik berishicha, u umrining so‘nggi yillarini nihoyatda nochorlikda o‘tkazgan.



**“Tarixi salotini mang‘itiya” qo‘lyozmasining *56-b* sahifasi**

Mirzo Somiyning ilmiy merosida «Tuhfayi shohiy» va «Tarixi salotini mang‘itiya» kabi tarixiy asarlar alohida o‘rin tutadi. Ayniqsa, «Tuhfayi shohiy» o‘zining mufassalligi va faktik materiallarga boyligi jihatdan g‘oyatda ahamiyatlidir. Asar fors-tojik tilida 1898–1903-yillarda yozilgan bo‘lib, ashtarxoniy Subhonqulixon (1680–1702) hukmronligining so‘nggi yillaridan to XIX asr oxirigacha bo‘lgan davrni qamrab olgan. Asarda Buxoro amirligi viloyatlaridagi ahvol va ularning markaziy hokimiyat bilan munosabatlari, Rossiya qo‘shinlarining Buxoro amirligini istilo etishi, mahalliy beklar, Abdumalik to‘ra va aholining istilochilarga qarshi kurashlari nihoyatda keng yoritilganki, boshqa biror mahalliy manbada bu qadar batafsil ma’lumot uchramaydi. «Tuhfayi shohiy» asari O‘zbekiston Respublikasi Fanlar akademiyasi Sharqshunoslik instituti qo‘lyozmalar jamg‘armasida saqlanmoqda va u hali o‘zbek tiliga tarjima qilinmagan.

Muallifning «Tarixi salotini mang'itiya» asari 1907-yili yozib tamomlangan. «Tarixi salotini mang'itiya» amir Muzaffar davri tarixiga bag'ishlangan. Asarning ilmiy ahamiyati shundaki, unda Buxoro amirligining iqtisodiy va siyosiy ahvoli, shuningdek, Buxoro–Rossiya munosabatlari birmuncha keng yoritilgan. Kitobning qo'lyozma nusxalari ko'p. Uning o'zbekistonlik olima L.M. Yepifanova tomonidan qilingan ruscha tarjimasi 1962-yili Moskvada chop etilgan.

**Mutolaa uchun manba**

***Мирза Абдалазим Сами.*** **Тарих-и салатин-и мангитийа / Издание текста, предисловие, перевод и примечания Л.М. Епифановой. – Москва: Издательство восточной литературы, 1962.**

Mirzo Abdulazim Somiy

*Mu'in*ning **«Zikri te'dodi podshohoni o'zbak»** asari ham mang'itlar davri tarixi bo'yicha muhim manba hisoblanadi. Mazkur asar XIX asrning o'rtalarida fors tilida yozilgan bo'lib, uning muallifi haqida aniq ma'lumotlar yo'q. Asar o'zida Muhammad Shayboniyxondan (1501–1510) amir Nasrullogacha (1827–1860) bo'lgan davrlardagi Movarounnahr va qisman Xurosonda yuz bergan ijtimoiy-siyosiy jarayonlarni aks ettiradi. Unda shayboniylar, ashtarxoniylar va mang'itlar sulolasiga mansub hukmdorlar davridagi siyosiy voqealar hamda harbiy harakatlar qisqa bayon etilgan.

Manbashunos olim O'ktam Sultonovning ma'lumot berishicha, asar ilmiy doiraga ilk bor Ahror Muxtorov tomonidan olib kirilgan. 1960-yilda uning Tojikistonda saqlanayotgan qo'lyozmasining ilmiy tavsifi e'lon qilindi. Shundan so'ng asardagi ayrim ma'lumotlardan foydalanib kelindi. Tadqiqotchi Juldiz Tulibayeva asardagi Qozog'iston tarixiga oid ma'lumotlarni o'rgangan va Toshkentdagi qo'lyozmasi asosida 1709–1826-yillar voqealarining qisqa tarjimasini e'lon qilgan. Hozirda «Zikri te'dodi podshohoni o'zbak» asarining uchta qo'lyozma nusxasi ma'lum. Asar hali o'zbek tiliga tarjima qilinmagan.

**Ikkinchi guruh.** Buxoro amirligi tarixining ma’lum jihatlari haqida bir qator sayyoh, elchi va davlat arboblari o‘z esdaliklarini yozib qoldirgan bo‘lib, ularning uslubi saroy tarixchilarinikidan farq qiladi. Ular ko‘p hollarda vaziyatni real sharhlashga, manfaat yuzasidan olinadigan ma’lumotlarga jiddiy e’tibor qaratishga, shu bilan birga, saroy tarixi, hukmdorlar silsilasidan ko‘ra, xalq turmushiga ko‘proq ahamiyat beradi. Elchi va sayyoh esdaliklari orasida rus va ingliz elchilarining kundaliklari yetakchilik qiladi. Rossiya hukumati o‘zining mustamlakachilik siyosatini amalga oshirish uchun keng ma’lumotli diplomatlari va harbiylaridan foydalangan. Ular savdo va madaniy aloqalarni rivojlantirish maqsadida kelishganini aytishsa-da, mamlakatdagi harbiy-siyosiy vaziyatni o‘rganish, Buxoroning boshqa davlatlar bilan aloqalarini aniqlash va Markaziy Osiyo shaharlariga boradigan yaqin va qulay yo‘llarni belgilash vazifasini ham bajarishgan.

Rus hukumati tomonidan o‘lkani o‘rganish uchun geograf, topograf, injener, sharqshunos olimlar elchilar qiyofasida jo‘natilgan. Ular o‘z esdalik va asarlarida Buxoro amirligi to‘g‘risida batafsil ma’lumot berib o‘tganlar. Rossiyadan, aniqrog‘i, Orenburg shahridan birinchi katta savdo karvoni 1753-yili yo‘lga chiqqani ma’lum. Uning tarkibida Samara shahridan savdogar *Danila Rukavkin* ham bor edi. U ko‘rgan-kechirganlarini **«Orenburgdan Xiva va Buxoroga yo‘l va safar tafsilotlari, 1753-yili Orenburgdan u yerlarga savdo karvoni bilan jo‘natilgan samaralik savdogar Danila Rukavkin tavsifida»** nomli safarnomasida yozib qoldirgan. Mazkur asarning ba’zi qismlari XX asr 80-yillarida Boris Lunin tomonidan tuzilgan to‘plamda o‘z aksini topgan.

Yana bir muhim ma’lumotlar keltirilgan kundalik rus harbiy askari *Filipp Yefremov* (1750 – 1811-yildan so‘ng)ga tegishli bo‘lgan. U harbiy xizmatdaligida 1774-yili Iletsk himoya chizig‘idagi Donguz chegara soqchilik bo‘linmasiga yuborilgan. Harbiy to‘qnashuvlarning birida ko‘chmanchi qozoqlar tomonidan asir olinadi va bir guruh o‘ziga o‘xshash ruslar bilan Buxoroga eltib qul qilib sotiladi. Uni avval xoja G‘ofur ismli kishi sotib oladi va Buxoro amiri Doniyolbiy otaliqqa tortiq qilinadi. Yefremov amirlik xizmatida ellikboshi unvonigacha ko‘tariladi.


РОССІЙСКОГО
унтеръ-Офицера Ефремова,
нынѣ
Коллежскаго Ассесора
Десятилѣтнее
СТРАНСТВОВАНІЕ
и
ПРИКЛЮЧЕНІЕ
въ Бухаріи, Хивѣ, Персіи
и Индіи,
и возвращеніе оттуда чрезъ
Англію въ Россію.
писанное имъ самимъ.
Въ Санктпетербургѣ,
печатано съ дозволенія Указнаго
у Гека 1786 года.

**Asarning 1786-yilgi birinchi nashri**

U yurishlarda qatnashadi va shu bahonada Markaziy Osiyoning anchagina joylarini ko‘rishga muvaffaq bo‘ladi. Yefremov taqdir taqazosi bilan Buxoro amirligi, Xorazm, Eron, Hindiston, Angliya kabi davlatlarda bo‘ladi va to‘qqiz yildan so‘ng vatani Rossiyaga qaytadi. U safar davomida ko‘rgan-kechirganlarini kundalik shaklida yozib borgan va 1782-yili Peterburgga qaytgach, uni kitob shakliga keltirib, chop qilgan. Asarda joylarning geografik tavsifi bilan bir qatorda, aholi, uning kasb-kori, udumlari, davlat qo‘shinlari, yarog‘-aslahalari kabilar haqida qimmatli ma’lumotlar o‘rin olgan. Kundalik XX asr 80-yillarida Boris Lunin tomonidan tuzilgan rus tilidagi to‘plamga kiritilgan.

**Mutolaa uchun manba**

**Странствование Филиппа Ефремова в Киргизской степи, Бухарии, Хиве, Персии, Тибете и Индии и возвращении его оттуда через Англию в Россию. Третье изд. – Казань, 1811.**

Filipp Yefremov

1841-yil avgustida mayor Konstantin Butenev boshchiligidagi delegatsiya Buxoroga kelgan. Ular orasida bo‘lgan sharqshunos olim va diplomat *Nikolay Xanikov* **«Buxoro xonligining tavsifi»** asarida o‘lkaning butun siyosiy, ijtimoiy ahvoli, yer osti boyliklari, ularga eltadigan yo‘llar, harbiy imkoniyatlari, boshqa xonliklar bilan aloqalarini har tomonlama puxta o‘rgangan. Amir Nasrullo bilan shartnoma

imzolashga harakat qilgan, lekin amir kelishuv ikki tomon manfaatlariga teng xizmat qilsagina shartnoma imzolashini aytgan. Albatta, rus sharqshunosining bu asari o‘lka to‘g‘risidagi batafsil ma’lumotlarni o‘zida jamlagan va Buxoro amirligining XIX asr 40-yillari boshlaridagi tarixiga oid muhim tarixiy ma’lumotlarga ega bo‘lish imkoniyatini beradi.

**Mutolaa uchun manba**

**Ханыков Н. Описание Бухарского ханства. – СПб.: типография Императорской Академии Наук, 1843.**

Nikolay Xanikov

Ingliz hukumatining O‘rta Osiyoning bozorlarini egallashga bo‘lgan qiziqishi natijasida 1832-yilda *Byorns*, 1838–1839-yillarda *Vud* va doktor *Lord*, 1840-yillarda ingliz ofitserlari *Byorslem* va *Start*, xuddi shu davrda *Stoddart* va *Kanolli*, 1845-yilda *Ferre*larning o‘lkaga uyushtirgan sayohatlari asnosida yozgan o‘z kundaliklarida Buxoro amirligining ijtimoiy-siyosiy, iqtisodiy va harbiy holati haqida ma’lumotlar berib o‘tganlar. Ushbu esdaliklar ingliz-amerika tarixshunosligida Buxoro amirligi tarixiga bag‘ishlangan asarlar paydo bo‘lishiga sabab bo‘ldi.

**Mutolaa uchun manba**

**Burnes A.L. Travels into Bokhara. In Three Volumes. – London, 1834.**

(QR-koddagi havolada uch jildning elektron shakli ketma-ket joylashtirilgan.)

Aleksandr Byorns

Buxoro amirligi tarixining ma’lum jihatlari xususida bir qator davlat arboblari ham esdaliklar yozib qoldirgan. Shunday kundalik shaklidagi asarlardan biri amirlikning bosh zakotchisi, ba’zi viloyatlar hokimi

lavozimlarida faoliyat ko‘rsatgan *Mirza Salimbek* bo‘lib, u **«Tarixi Salimiy»** («Salimiyning tarixi») asari muallifidir. Mirza Salimbek ibn Muhammad Rahim 1848/50-yillarda Buxoroda mansabdor boy xonadonida tug‘ilgan bo‘lib, 1930-yilda vafot etgan. U Buxoro amirligidagi Ziyovuddin begining kotibi lavozimidan bir qancha viloyatlar begi va Buxoro amiri Olimxon davrida bosh zakotchi – moliya maslahatchisi lavozimlarida faoliyat yuritgan. Mirza Salimbek bir necha yirik tarixiy asar yozib qoldirgan. «Tarixi Salimiy» shular jumlasidan. Ushbu kitob memuar asar hisoblanib, ba’zi mutaxassislar fikricha, kundalik mazmunidagi bu asarni muallif chop ettirish haqida o‘ylamagan. Asar manbashunos olim Naim Norqulov (1935–2005)ning ma’lumotiga ko‘ra, 1917-yillarda yozila boshlanib, 1920-yilda tugatilgan.

Asarning 1860–1920-yillar voqealarini o‘z ichiga olgan katta qismi butunlay yangi bo‘lib, muallifning o‘zi bu voqealarning guvohi bo‘lgan. Asarning tarixni yoritish borasidagi ahamiyatli tomoni shundaki, unda Buxoroning so‘nggi uch amiri – Muzaffar, Abdulahad va Olimxon davridagi siyosiy, ijtimoiy-iqtisodiy jarayonlar bevosita muallifning ishtirokida sodir bo‘lgan voqea-hodisalar asosida bayon qilingan. Asarda Buxoro amirligi tarkibiga kirgan G‘uzor, Qarshi, Shahrisabz, Kitob va Termiz kabi janubiy viloyatlarning 1860–1920-yillardagi tarixi yoritilgan. Chunonchi, Mirza Salimbek Yakkabog‘, Boysun, Sherobod (1905–1909), Shahrisabz (1910–1918) viloyatlarida beklik lavozimida faoliyat yuritgan. 1968-yildayoq asarning ko‘p qismi Naim Norqulov tomonidan rus tiliga tarjima qilingan bo‘lsa-da, 2009-yilda nashr qilindi.

**Mutolaa uchun manba**

***Мирза Салимбек.*** **Тарих-и Салими (источник по истории Бухарского эмирата) / Перевод с персидского, вводная статья и примечания: к.и.н. Н.К. Норкулов. – Т.: Академия, 2009.**

Mirza Salimbek

Buxoroning so‘nggi amiri *Sayid Olimxon* ham esdalik yozib qoldirgan bo‘lib, u **«Buxoro xalqining hasrati tarixi»** deb nomlanadi. U 1991-yil o‘zbek tilida chop etilgan. Shuningdek, Sadriddin Ayniy, Fayzulla Xo‘jayev, Abdurauf Fitrat kabilar o‘z asarlarini esdaliklar tariqasida yozishib, amirlikdagi boshqaruv tartibi, amirlarning madaniy sohadagi islohotlari haqidagi ma’lumotlarni keltirganlar. Albatta, bunday esdaliklar ham Buxoro amirligi ijtimoiy-siyosiy tarixini o‘rganishda muhim manba vazifasini bajaradi.

**Uchinchi guruh**dagi manbalar rasmiy hujjatlarni tashkil etib, hozirgi kunda O‘zbekiston Respublikasi Milliy arxivi, Buxoro Davlat badiiy arxitektura muzey qo‘riqxonasida amirlik tarixiga tegishli amir farmonlari, muboraknomalar, amir farmoyishi, vaqfnoma, ishonchnoma, yorliqlar, ariza, hukm, qaror, shuningdek, Turkiston general gubernatorligi hujjatlari I-126, I-323, I-3 kabi fondlarda saqlanmoqda. Arxiv manbalarini shartli ravishda quyidagi turlarga bo‘lish mumkin:

**BIRINCHI TUR**

- **Davlat boshqaruviga oid bo‘lgan hujjatlar (farmon, yorliq, farmoyish va inoyatnomalar)**

**IKKINCHI TUR**

- **fuqarolik munosabatlariga oid bo‘lgan hujjatlar (vaqf, oldi-sotdi, garov, ijara, tilxat va ishonchnomalar hamda da’vo arizalari, da’voni rad etish dalolatnomalari);**

**UCHINCHI TUR**

- **oila, nikoh va meros munosabatlariga oid bo‘lgan hujjatlar (nikoh guvohnomalari, nikohdan ajralish hujjatlari, merosni bo‘lish va merosni qabul qilganlik haqidagi hujjat);**

**TO'RTINCHI TUR**

- **qozi tomonidan qabul qilinadigan hujjatlar (qaror, hukm, ariza va xatlar);**

**BESHINCHI TUR**

- **Turkiston general-gubernatorligining rasmiy hisobotlari, shartnomalar, Buxoroda rus siyosiy agentining hujjatlari.**

Xulosa o‘rnida shuni aytish mumkinki, Buxoro amirligi tarixiga oid yozma manbalar ko‘pchilikni tashkil etib, zamondosh tarixchilar tomonidan yozib qoldirilgan manbalar ularning orasida asosiy o‘rinni egallaydi. Ba’zi asarlar amirlarning farmoniga binoan yozilgan bo‘lsa-da, lekin ularda shu davr siyosiy voqealari muallifning o‘zi guvohligida berilishi asarning qimmatli ekanligini ko‘rsatadi. Elchi-sayyohlarning asarlari ham bevosita guvoh bo‘lgan voqealar asnosida yaratilgani va unda geografik va ijtimoiy-iqtisodiy ahvolning batafsil yoritilishi shu davr tarixining obyektiv yoritilishida katta rol o‘ynaydi. Arxiv ma’lumotlari manbalarni fakt va statistik dalillar bilan to‘ldirishga xizmat qiladi.



***O‘zMA. I-3-fond, 1-ro‘yxat, 15-ish, 29-varaq.***

## 1.2. ASHTARXONIYLAR SULOLASINING INQIROZLI HOLATI. XONLIK YEMIRILISHINING OMILLARI

Buxoro xonligida ashtarxoniylar sulolasi boshqaruvining zaiflashuvi yangi sulolaning hokimiyat tepasiga kelishiga zamin yaratdi. Albatta, bu tanazzulning ichki va tashqi omillari mavjud edi. Dastlab ichki omillarni tahlil qilib ko‘rsak.

XVIII asrdan boshlab xonlikda chuqur inqiroz holati kuzatildi. Abulfayzxonning davlatni boshqarishdagi no‘noqlik siyosati mamlakat yaxlitligiga putur yetkazdi. Abulfayzxonning qo‘lida real hokimiyat yo‘q bo‘lib, amalda hokimiyat nazorati yirik qabila sardorlari qo‘l ostida edi. Davlatda o‘zboshimchalik, boshboshdoqlik, o‘zbek qabila-urug‘lari

o‘rtasida hokimiyat uchun kurash, ayrim hududlarning mustaqillikka bo‘lgan intilishining kuchayishi bilan bog‘liq holatlar Buxoroni ham ichki, ham tashqi siyosatda to‘la tanazzul yoqasiga olib keldi. Jamiyat hayotida bunday muammolarning yuzaga kelishiga asosiy sabablardan biri ashtarxoniylar sulolasining so‘nggi vakili Abulfayzxonning davlatni boshqarishdagi roli pasayganligi va uning yetarli boshqaruv qobiliyatiga ega emasligida edi. Aslida, u hali bola paytlardayoq taxtga olib chiqilib, atrofidagi kuchli amirlar va sarkardalar qurshovida, ularning ma’lum bosimi ostida davlatni boshqarishi xonning sekin-asta erishiladigan qudratiga to‘siq bo‘lgandi.

Amirlik davlat tuzumini maxsus tadqiq etgan huquqshunos olim Jo‘rabek Shodiyevning yozishicha, obyektiv sabablar bilan bir qatorda, **mamlakatda bunday xavfli vaziyatning yuzaga kelishiga quyidagi uchta subyektiv omil va voqealar ham muayyan darajada o‘zining ta’sirini o‘tkazgan:**

| BIRINCHIDAN | IKKINCHIDAN | UCHINCHIDAN |
| --- | --- | --- |
| • **xonlikning muhim hududiy markazlaridan biri hisoblangan hamda mamlakatning asosiy iqtisodiy, ma’rifiy va harbiy resurslari joylashgan Samarqandning xonning asosiy raqiblaridan biri bo‘lgan Rajab Sulton boshqaruviga o‘tishi;** | • **nomusulmon bo‘lgan jung‘orlar quvg‘inidan qochgan qozoq ulamolariga nisbatan xon hokimiyati tomonidan yetarli e’tibor bo‘lmagani va buning oqibatida musulmonlar o‘rtasida katta obro‘ga ega bo‘lgan ushbu ulamolarning yetti yil davomida sargardonchilikda bo‘lishlari aholining xonga bo‘lgan hurmat-e’tibori yo‘qolishiga olib kelgani;** | • **xonning bevosita yo‘l qo‘yib berishi natijasida Ibodullo xitoy va uning tarafdorlari tomonidan muqaddas qadamjo hisoblanadigan Xoja Bahovuddin xonaqosining vayron etilishi aholining kuchli noroziligi kelib chiqishiga sabab bo‘lgani.** |

Ubaydullaxonning Buxoro xonligi taxtiga chiqishi Balx bilan muvozanatni izdan chiqarib yubordi. Bunday vaziyatda xonning jiyani, Balx hokimi Muhammad Muqimxon ham Buxoro taxtiga da’vogarlik qiladi. Shundan so‘ng Buxoro xonligi taxti uchun kurash boshlanib, ikki o‘rtadagi kurash besh yil davom etadi. Muqimxon otalig‘i Mahmudbiy qatag‘on ko‘magida Balxni xonlikdan alohida qilib, o‘z nomiga xutba o‘qitadi va tanga zarb ettiradi. Natijada xonlik hududi amalda ikki qismga bo‘linib ketadi. Ubaydullaxon mamlakat yaxlitligini ta’minlash maqsadida Balxga, Muqimxonga qarshi yurish qiladi. Ikki o‘rtada qonli urushlar boshlanadi. Muqimxon tarafidan nomi yuqorida eslab o‘tilgan Mahmudbiy otaliq *(qatag‘on urug‘idan)* qo‘shinga bosh bo‘lib, Amudaryo janubidan Movarounnahr sari bir necha marta yurish qiladi. Ubaydullaxon esa Balxga qarshi kurashga boshchi etib yuz qabilasi *(ba’zi manbalarda mang‘it qabilasi)*ning sardori Rahimbiy otaliqni tayinlaydi. Bu urush aslida, amaki-jiyan o‘rtasidagi taxt talashuvidan ko‘ra ko‘proq ikki nufuzli o‘zbek urug‘ining adovatidan iborat bo‘lgan. Chunki, Subhonqulixon hukmronligining so‘nggi yillarida qabila-urug‘ sardorlarining nufuzi ortib, ashtarxoniylar xonadoni shahzodalari ularning ta’siriga tusha boshlagan edi.

Ubaydullaxon (1702–1711) davrida Balx va Farg‘onaning mustaqil bo‘lishi, Abulfayzxon davrida esa Samarqandning Rajab Sulton boshqaruviga o‘tishi mamlakatning tobora zaiflashib borayotganini ko‘rsatar edi. Samarqandda mustaqil xonlikning tashkil topishi xonlikni ichidan yemirgan eng katta omillardan biri bo‘ldi. 1722-yilda kenagas urug‘ining sardori Ibrohimbiy xonga qarshi chiqib, Samarqandda kuyovi Rajab Sultonni xon deb e’lon qiladi. Rajab Sulton 1723-yil Buxoroga yurish qilib mag‘lubiyatga uchraydi. Keyingi yil esa 30 ming kishilik qo‘shin yig‘ib yana Buxoroga yurish qiladi. Bu yurishlar kutilgan natijani bermagach, Rajab Sulton boshqa yo‘l tutishga majbur bo‘ladi. U 1724-yilda qozoq sultonlariga bosib olinajak mintaqalardan katta miqdordagi o‘lja va’da qiladi va ularni Buxoroga hujum qilishga chorlaydi. Ushbu og‘ir vaziyatda qozoqlar Markaziy Osiyoning boy mintaqalariga yurish taklifiga tezda roziliklarini bildiradilar. 1724-yilda Rajab Sulton ularning

yordami bilan Buxoro shahrini oʻrab oladi va uni uch kunlik talon-taroj qilishga buyruq beradi. 1725-yil yozida Vobkent viloyatida Abulfayzxon va Rajab Sulton qoʻshinlari oʻrtasida hal qiluvchi jang boʻlib oʻtadi. Jang Rajab Sultonning magʻlubiyati bilan yakunlanadi. Biroq, qozoq-qoʻngʻirot qabilalari Movarounnahrda qolib, yetti yil davomida Samarqand, Buxoro, Shahrisabz va Qarshi viloyatlarini vayron qilib, Hisor va Koʻlobgacha yetib kelishadi.

**Bilib oling!**

**Qozoq va qoraqalpoqlarning 1723-yildan 1730-yilgacha davom etgan isyonining asosiy sababchilaridan biri ham Rajab Sultonning yaqin kishisi Shahrisabz hokimi Ibrohimbiy kenagas edi. Buning oqibatida, Abulfayzxon va uning harbiy qoʻshini isyonchi kuchlar oldida himoyasiz qolgan edi. Mamlakatda tinimsiz davom etayotgan gʻalayonlar natijasi oʻlaroq hamda oʻsha davrda roʻy bergan tabiiy ofatlar (surunkasiga uzoq muddat yomgʻir yogʻishi) sababli haydaladigan yerlarning dehqonchilik uchun yaroqsiz ahvolga kelishi va oʻz navbatida aholining katta qismini Samarqand va Miyonqol hududlarini tark etishga majbur etgan.**

Sharqshunos Anke fon Kyugelgenning maʼlumotlariga koʻra, otaliq lavozimida faoliyat yuritgan Muhammad Hakimbiy (Muhammad Rahimning otasi) isyonchilar va ichki dushmanlar bilan tinchlik yoʻlida muzokaralar olib borishi natijasida muayyan muddat davomida barqarorlikni saqlashga muvaffaq boʻlgan. Shu bilan birga, yuqorida nomi tilga olingan Ibodullo xitoy oʻz tarafdorlari va boshqa xitoy-qipchoq urugʻiga mansub boʻlgan aholi bilan birgalikda Miyonqolda amirga qarshi qoʻzgʻolon koʻtargan va buning oqibatida bir qator shaharlar vayrona holatga tushib qolgan. Bunday vaziyatda Abulfayzxon Ibodullo xitoyning qilmishlariga yarasha jazo berish oʻrniga, aksincha, uni devonbegi lavozimiga tayinlagani xalqning Abulfayzxon hokimiyatiga nisbatan noroziligini va unga qarshi borish ruhiyatini keltirib chiqargan.

Shuningdek, strategik ahamiyatga ega bo‘lgan hududlarda ham sulola vakillarining noib bo‘lmaganligi ham markazdan uzoqlashish omilini yuzaga keltirgan. Bu paytga kelib, ashtarxoniylar sulolasi ichida xonga tirgak bo‘larli yaqin qarindoshlar yo‘q edi. Ma’lumki, bir qancha manbalar Abulfayzxonning o‘z taxtiga xavf solishi ehtimoli bilan bir nechta o‘g‘llarini qatl ettirganini tasdiqlaydi. Abulfayzxonning o‘zi esa Subhonqulixonning kichik o‘g‘li bo‘lib, unga qadar barcha akalari vafot etgan yoki halok bo‘lgan edi. Bu ham xon atrofida tayanch bo‘lishi mumkin bo‘lgan sulola vakillari bo‘lmaganidan dalolat beradi. Natijada, Abulfayzxon o‘zbek urug‘lari sardorlarigagina tayanishga majbur edi.

Hokimiyatning ashtarxoniylar qo‘lidan mang‘itlar qo‘liga o‘tishida yana bir asosiy va muhim omil tashqi siyosiy vaziyat hisoblanadi. Xususan, mamlakat sharqida endigina tashkil topgan Qo‘qon xonligi o‘z chegaralarini Buxoro xonligining sharqiy hududlari hisobiga kengaytirayotgan va bu omil ikki davlat o‘rtasida urushlarning tez-tez bo‘lib turishiga olib kelayotgan edi. Shuningdek, Hindistondagi boburiylar sulolasi vakillari bilan aloqalar ancha susaygan, Eronda esa safaviylar bilan mavjud iliq munosabatlar yangi hokimiyat tepasiga kelgan afshorlar (Nodirshoh) bilan yomon munosabatga almashgan edi. Eron shohi Nodirshohning tashqi siyosiy faoliyati asosan Buxoro xonligini o‘z ta’sir doirasiga olishga qaratilgani, o‘z navbatida, xonlikda davlat hokimiyatining tubdan o‘zgarishiga sabab bo‘lgan.

Mamlakatdagi og‘ir vaziyat, xonlik sarhadlarining birma-bir qo‘ldan ketishi avj olgan bir sharoitda Eronda shakllanib kelayotgan afshorlar sulolasi Eronning shimoliy hududlarini egallashni boshlaydi. Nodirshoh afshor (1736–1747)ning o‘g‘li Rizoquli ushbu hududlarni egallashga kirishadi. Dastlab Andxo‘y, keyin Shibirg‘on va unga yondosh viloyatlar egallanadi. Navbat esa «Ummul bilod» («Shaharlar onasi») deb ta’rif etiladigan Balx shahriga yetib keladi. Bu vaqtda Balx noibi ashtarxoniy Abul Hasanxon edi. Ikki o‘rtada sodir bo‘lgan jangdan so‘ng Rizoquli g‘alaba qozonib, Abul Hasanxonni qo‘lga oladi va Qandahorda turgan otasi huzuriga yuboradi. Nodirshoh Balxning egallanishidan mamnun bo‘lib, o‘g‘li Rizoqulini turli darajadagi qimmatbaho mukofotlar bilan

taqdirlaydi. Bu Rizoqulining harbiy yurish ruhiyatini ko‘targan va unga yuqori ishtiyoq bergan.

Amudaryoning janubiy qismidagi hududlar egallangandan so‘ng, asosiy e’tibor endilikda xonlik markaziy qismi bo‘lgan Movarounnahrga qaratiladi. Amudaryodan o‘tgan Rizoqulini ilk qarshi olgan hudud Qarshi viloyati bo‘ldi. Bu davrda Qarshini idora qilayotgan Muhammad Hakimbiy otaliq yordam so‘rab Abulfayzxonga murojaat qiladi. Abulfayzxon esa o‘z navbatida qoraqalpoqlar, qozoqlar va Xorazm xoni Elbarsxon (1728–1740)dan yordam so‘rashga majbur bo‘ladi.

**Manbalarni varaqlaganda**

«Firdavs ul-iqbol» asarida bu haqda shunday hikoya qilinadi: **«Buxoro xoni Abulfayzxon va Hakim otaliq [Xiva xoni] Elbarsxon va Eshmuhammadbiydin istimdod qildi (yordam so‘radi). Ular anga ming kishilik ko‘mak yuborib, Elbarsning o‘zi izidin og‘ir cherik bila yurish qildi. Xon Buxoroga yetishmay, qizilboshiya (eroniylar) Qarshida murojiat xabari eshitib, Abulfayzxon bila yarashib, [iziga] qaytdi».**

Bu Xiva va Buxoro xonligi birgalikda yagona dushmanga qarshi harakat qilgan kamdan kam holatlardan biri edi. Xivadan katta qo‘shin bilan Elbarsxon yaqinlashayotganidan xabar topgan Rizoqulixon orqaga, Balxga chekinishga majbur bo‘ladi. Shu bilan Buxoro xonligi markaziy qismiga uyushtirilgan dastlabki hujum ko‘zlangan natijani bermadi.

Shunday vaziyatda Abdulfayzxon Xo‘jayi Jo‘yboriyni Peshovarda turgan Nodirshoh huzuriga qimmatbaho sovg‘alar va quyidagi mazmundagi maktub bilan yuboradi: «*Men o‘tmish sultonlarining xonadonidanman, falakka ham kuchi yetuvchi o‘shal shahriyorga (Nodirshohga) qarshi kurashishga quvvatimiz yetmaydi, bir burchakda duo qilib o‘tiribman. Har qachon kelsangiz, mehmonim bo‘lgaysiz*». Bundan anglashiladiki, Abulfayzxon davlat hukmdori bo‘lsa-da, u yolg‘izlanib qolgan va eng ishongan davlat amaldorlari – otaliq, qo‘shbegi hamda viloyat hokimlari u bilan hisoblashmay qo‘ygan.



**Nodirshoh Afshor**



**Rizoquli Afshor**

Nodirshoh mazkur maktub mazmunidan ham Buxoro xonligi ichki ahvoli va xonning siyosiy holatidan hamda maqsadidan to‘la voqif bo‘lgan. U Abulfayzxonga shunday javob xatini yuborgan: «*Sizning deganlaringiz rostdir, ammo Elbarsning tanbehi bajarilishi lozim bo‘lgan vojib ish bo‘lib, u badfe’lga biz jazo beramiz, inshaolloh, Hirot saltanat uyiga kirganimizdan so‘ng Balxga, unda esa siz oliy makon va yuksak maqomning ziyofatiga va muloqot rasm-u rusumini ado qilishga boramiz, siz bizga mezbon bo‘lursiz. Ko‘nglingizga hech qanday andishaga yo‘l bermangki, bizning diqqatimiz sizning mulk-u molingizga qaratilmagandir*».

Bu bilan Nodirshoh O‘rta Osiyo xonliklarini egallash niyatidan qaytmaydi. Xonlikka qarshi ikkinchi hujum 1740-yilda bo‘ladi. Nodirshohning navbatdagi yurishlari Buxoro uchun og‘ir kechadi. Nodirshoh bu yurishlarida Buxoro xonligi otalig‘i Muhammad Hakim va uning o‘g‘li Muhammad Rahimlar bilan muzokara qildi hamda ular bu jarayonda faol qatnashdilar. Nodirshohning Buxoroga yaqinlashib kelayotganidan qo‘rqqan Abulfayzxon darhol Muhammad Hakimni Qarshidan chaqirtirib, unga Nodirshoh huzuriga elchi bo‘lib borishini, shohni qahridan tushirib davlatning xarob qilinishiga yo‘l qo‘ymaslikni topshirdi. Muhammad Hakim katta huquqlar beruvchi shoh yorlig‘ini olib Buxoroga jo‘nadi, endi u Abulfayzxonning elchisi sifatida

emas, balki shohning vakili sifatida kelgan edi. Buxoroga qaytib kelganidan so‘ng u o‘z qarorgohiga borishni xavfli deb hisoblab, Mir Arab madrasasiga tushdi va madrasaning tevarak-atrofiga qurolli qorovullar qo‘ydi. Abulfayzxon otaliqni huzuriga chaqirib, keyin umumiy kuch bilan xalqni qo‘zg‘atib, eroniylar va ularning tarafdorlariga qarshi chiqmoq uchun harakat qilib ko‘rdi. Lekin Muhammad Hakimbiy xonning huzuriga bormadi. Abulfayzxon qattiq sarosima ichida saroyga qaytib ketdi, endi uning Nodirshohga taslim bo‘lishdan boshqa iloji qolmagan edi.

Abulfayzxon mansabdor saroy ahllari bilan birga Buxoroning Tolli Poch darvozasidan chiqib Nodirshoh huzuriga yo‘l oladi. O‘z navkarlari bilan Nomozgoh darvozasidan chiqqan Hakimbiy otaliq ham o‘sha tomonga yo‘l oladi. U yo‘lning yarmida xonga yetib olib unga qo‘shiladi, shu bilan birga xonning xiyonatkor otaliq bilan uchrashuvi jami qoida-tartiblarga muvofiq bir tarzda o‘tadi, ya’ni otaliq xon oldida mulozamat bilan qo‘l qovushtirib turadi, xon ham, o‘z navbatida, otaliqqa e’tibor va shafqat bilan qaraydi. Shundan keyin, xon bilan otaliq birgalashib shoh huzuriga boradilar.

**Xon bilan Buxoroning quyidagi amir va beklari Nodirshoh qabulida bo‘lishgan va har biri shohga peshkashlar bilan borishgan:**



**Hisor hokimi**
- **Muhammad Aminbek**



**Shahrisabz hokimi**
- **Olimbiy kenagas**



**Qobodiyon hokimi**
- **Ya’qubbiy Do‘rmaniy**



**Xatirchi hokimi**
- **G‘aybullabiy bahrin**



**Dabusiya qal’asi hokimi**
- **Abdusattorbiy**



**Nurota hokimi**
- **Tag‘oy Murodbiy barqut**

Nodirshoh bilan Buxoro yaqinida, Zarafshon daryosi bo‘yidagi Chor Bakr degan joyda uchrashadilar *(Abdukarim Buxoriy (vafoti 1830-yil)ning yozishicha, oliy darajadagi bu uchrashuv Qorako‘lda bo‘lgan).* Nodirshoh Abulfayzxonga iltifot bilan muomala qilib, uning huquqini tan oladi. Mirzo Olim Mahdum Hojining yozishicha, «*Nodirshoh Abulfayzxonning boshiga toji murassa va xal’ati foxira ila malbus aylab, uni «Abulfayzshoh» deb ataydi*». Xon shoh qarorgohida o‘n sakkiz kun bo‘lganidan keyin Buxoroga qaytadi. Shuningdek, Nodirshoh va Abulfayzxon o‘rtasida qarindoshlik aloqalari ham o‘rnatiladi. Shoh Abulfayzxonning bir qizini o‘z nikohiga olgan bo‘lsa, yana bir qizini esa jiyani Odilshoh ibn Ibrohimga nikohlashga erishgan.

**Bilib oling!**

**Nodirshoh Movarounnahr (Buxoro xonligi) hukmronligini Abulfayzxonning o‘ziga topshiradi. Biroq Nodirshoh Buxoro ma’murlari va aholisi bilan faqatgina Muhammad Hakimbiy orqali aloqa qilardi. Chunki shoh unga tamomila ishonch bilan qarar edi. Otaliqqa shoh qo‘shini uchun naqd pul, 200 ming eshakka ortilgan bug‘doy va boshqa yem-xashak yetkazib berish topshirilgan edi. Shoh qo‘shinini to‘ldirish uchun Buxoro qo‘shinidan o‘n ming otliq askar ajratib olingan edi. Hakimbiy otaliqning ukasi Muhammad Doniyolbiy Karmana hokimi qilib tayinlanadi. Muhammad Hakim Nodirshohning ishonchiga sazovor bo‘lgan amaldor sifatida Buxoroning o‘zida davlatning yuqori mansabida ishda qoladi. Abulfayzxon endi unga qaram bo‘lib qolgan edi.**

Shuningdek, Nodirshoh xonlikdan o‘n ikki ming kishini «oq uyli» qilib, Eron hududiga ko‘chirgan. Abdulazim Somiyning yozishicha, bu guruh maxsus taftish va tekshirishlar natijasida davlat amaldorlarining eng qudratli vakillariga aloqador odamlardan tuzilgan. Ularga rahbar etib qalmiqlar sardori Rahimqul miroxo‘r, unga yordamchi etib esa Hakimbiy otaliqning o‘g‘li Muhammad Rahimbiy tayinlanadi. Bu katta karvon

Mashhadga borganda Rahimqul miroxo‘r vafot etgan, shundan so‘ng o‘n ikki minglik aslzodalardan iborat Mashhadning yangi aholisiga Muhammad Rahimbiy sardor bo‘lgan.

Eron shohi buncha ko‘p kishini «oq uyli» qilganining asosiy sababi shunda ediki, Buxoro xonligida bu vaqtda markaziy hokimiyat susaygan va ko‘plab viloyat hokimlari, saroy amaldorlarining nufuzi ortib, Abulfayzxonning ularga ta’siri kamayib ketgan edi. Shu tufayli ham Nodirshoh Abulfayzxongagina tegishli aslzodalarni emas, balki davlat boshqaruviga ta’siri bo‘lgan barcha amaldorlarning oila a’zolaridan bir qismini Eron hududiga ko‘chirgan hamda ular orqali Buxoro amaldorlarini nazorat qilishni mo‘ljallagan edi. Nodirshoh Muhammad Rahimning hokimiyatni boshqarishga bo‘lgan qobiliyatini ko‘rib, unga o‘z o‘g‘li kabi yondashadi hamda hokimiyatni egallashda amaliy yordam ko‘rsatadi. Xususan, Nodirshoh Muhammad Rahimga o‘z harbiy kuchini mustahkamlashi uchun askarlar sonini olti mingdan o‘n sakkiz minggacha ko‘paytirishiga hamda Muhammad Hakimbiyning vafotidan so‘ng uning otaliq lavozimini egallashiga imkoniyat tug‘dirib beradi.

**Bilib oling!**

**Mavjud tarixiy manbalarda Nodirshohning Muhammad Rahimga bo‘lgan munosabati turlicha izohlanadi. Xususan, Muhammad Rahim Nodirshohning shogirdi deb e’tirof etilsa, ba’zan uni hokimiyatni qonunga xilof ravishda tortib olgan shaxs sifatida baholashadi. Har qanday vaziyatda ham Abulfayzxon hokimiyatining inqirozga yuz tutishiga Muhammad Rahim sababchi deb topiladi.**

Xullas, Buxoroda hokimiyatning ashtarxoniylar hukmronligidan mang‘itlar vakillariga o‘tishida ham ichki, ham tashqi siyosiy omil muhim rol o‘ynagan. Xususan, bu jarayonga so‘nggi ashtarxoniy Abulfayzxonning davlat boshqaruvi masalalarida ichki ziddiyatlar va o‘zboshimchaliklarni o‘z vaqtida bartaraf eta olmasligi hamda tashqi siyosiy vaziyatni to‘g‘ri anglab yetmasligi oqibatlari ham ta’sir etgan.

**Videosaboq**

"Ochiq dars" ko'rsatuvi (1-qism)

**Quyidagi *QR-kod* (tezkor javob kodi) orqali «O‘zbekiston tarixi» telekanali tomonidan kuni efirga uzatiladigan «Ochiq dars» ko‘rsatuvining *«Buxoroda mang‘itlar sulolasi hukmronligining o‘rnatilishi»* nomli sonini tomosha qilishingiz mumkin (1-qism).**

(*Videofayl manbasi*: O‘zbekiston Milliy universitetining «YouTube» videohostingidagi rasmiy sahifasi)

## 1.3. MANG‘ITLARNING KELIB CHIQISHI, BUXORO XONLIGIDA SIYOSIY NUFUZINING ORTIB BORISHI

Mazkur masalaga oid mavjud ko‘plab shajaralar mang‘itlarni mo‘g‘ullarning afsonaviy **bo‘rchigin** urug‘iga, ya’ni bevosita Chingizxonga bog‘laydi. Ko‘pgina tarixiy solnomalar mang‘itlar dastlab Mo‘g‘uliston hududida yashab, XIII asr boshlarida, Chingizxon yurishlari chog‘ida Dashti Qipchoqqa kelganligini yozadi. Xullas, mang‘itlarni Chingizxonga bog‘lashlarini, mazkur urug‘ vakillarining hokimiyatni egallashiga qonuniy asos qilib ko‘rsatishga harakat deb bilish mumkin. Mang‘itlarning kelib chiqishi borasida har xil fikr bor: sharqshunos olim Vasiliy Bartold ularni turkiy tilda gaplashgan qabila desa, Grigoriy Grumm-Grjimaylo ular mo‘g‘ul tilida so‘zlashgan deb hisoblagan.

Nima bo‘lganda ham, mang‘itlar XIII asrda Dashti Qipchoqning markaziy qismiga kelib o‘rnashadi. Dashti Qipchoq Chingizxonning katta o‘g‘li Jo‘jiga ulus qilib berilgan bo‘lib, bu yerda tashkil topgan davlat Jo‘ji ulusi yoki Oltin O‘rda deb atalardi. Oltin O‘rdaning mang‘itlar yashaydigan qismi Mang‘it ulusi dab atalgan. Mang‘itlardan chiqqan tumanboshi Edigu o‘zbek 1392-yil mang‘itlar ulusbiyi deb tan olingan. Bir necha yildan so‘ng u saroyga bo‘ysunmay qo‘yib, mustaqil siyosat

yuritadi (masalan, Amir Temur bilan ittifoq tuzadi va uning qo‘shini tarkibida janglarda qatnashadi). Shu tariqa, mang‘it ulusida No‘g‘ay O‘rdasi nomini olgan mustaqil davlat paydo bo‘ladi.

**Bilib oling!**

**XV asr oxiri – XVI asr boshida mang‘itlar Shayboniyxon bilan birga Movarounnahrga kirib keladi. Mang‘itlarning kichikroq qismi XVI asr boshida aka-uka shayboniylar Elbars va Bilbars qo‘shini tarkibida Xorazmda ham o‘rnashadi. Shu tariqa, mang‘itlar ikki o‘zbek davlati – Buxoro va Xorazm xonliklari tashkil topishida qatnashadi.**

Manbalarda aytilishicha, mang‘itlar dastlab Shayboniyxon davrida, 1500–1501-yillarda kelgan. Shayboniyxon halok bo‘lgach (1510), ular Movarounnahrni tark etib, Dashti Qipchoqqa qaytganlar. Ikki yildan so‘ng Ubaydullaxon (1533–1540) bilan yana Movarounnahrga qaytib kelganlar. Dashti Qipchoqda mang‘itlar urug‘i sardori No‘monbiy bo‘lgan. Uning vafotidan so‘ng o‘g‘li Abduqutluqbiy el oqsoqoli bo‘lgan. Uning o‘limidan so‘ng esa o‘g‘li Musobiy, uning vafotidan so‘ng o‘g‘li Jonibiy, undan so‘ng o‘g‘li Davlat mirza oqsoqol bo‘lgan. Jonibiyning ikki o‘g‘li bo‘lib, birinchisi Davlat mirza, ikkinchisi Qurbon mirza bo‘lgan. Jonibiy shu davrda el ulusi ila Ubaydullaxon bilan birga Movarounnahrga kelib Samarqandning Konigil qo‘rig‘iga joylashgan. U paytda mang‘it urug‘iga kenagas, jiyut va quramaning ba’zilari hamroh bo‘lgan. Ularning oqsoqollari Davlat mirza edi. Uning vafotidan so‘ng undan ikki o‘g‘il qolgan. Biri Xo‘jamberdibiy, ikkinchisi Saidollabiy. Ularning har ikkisi ham Langarga borib Pirim Shayx Azizonga murid bo‘lib, Konigildan ko‘chib Qashqa daryosi bo‘yiga borib o‘rnashganlar *(Mang‘itlarga Qarshi vohasi ulus qilib beriladi. Ko‘plab mang‘itlar vohada o‘rnashadi. Bir-ikki asrdan so‘ng ular Qarshi shahrining asosiy aholisiga aylanadi)*. To‘qmang‘it jamoasi Saidollobiy naslidan, amirlar (Buxoro amirlari, mang‘itlar) jamoasi esa Xo‘jamberdibiy naslidandir. Shu tariqa, Xo‘jamberdibiyning o‘g‘li Bekberdibiy, uning o‘g‘li

Chovushbiy, uning o‘g‘li Keldibiy, uning o‘g‘li Xudoyqulibiydir. Aynan Xudoyqulibiydan boshlab mang‘itlar xonlikning eng yuqori lavozimlariga ko‘tarila boshladilar.

**Manbalarni varaqlaganda**

***Muhammad Ya’qub Buxoriyning «Gulshan ul-muluk» asarida mang‘itlar haqida shunday yoziladi:*** **«Mang‘itlar hozir o‘n ikki ming (*asar 1828-yil yozilganini hisobga olsak, shu davrlar nazarda tutilmoqda. – A.Z.*) uylik bo‘lib bir necha urug‘larga bo‘linadi (to‘qmang‘it, qoramang‘it, oqmang‘it va h.k.): Birinchisi, to‘qmang‘it, ular ming uylik kishi bo‘lib, ular [ham] 4 firqaga bo‘linadi. Birinchi firqa sultonlar, ular uch yuz uylik. Sultonlar firqasining o‘zi ham 2 firqadir. Birinchisi – *bekjami*, amirlar (Buxoro amirlari) shu firqadan. Ular ikki yuz uylik kishi bor. Ikkinchisi – *boyjami*. Ular mang‘it akobirlari bo‘lib, yuz uylik kishi bor».**

Ashtarxoniylar boshqaruvining Subhonqulixon (1681–1702) davrlaridan boshlab Buxoro hokimiyatining ichida ham ba’zi beklarning, xususan, mang‘it urug‘i sardorlarining nufuzi nihoyatda ortib ketadi. Sekin-asta **Xudoyqulibiy** mang‘it xonadonidan bo‘lgan amaldorlar nufuzining ortib borishi ham Abulfayzxon hokimiyatini zaiflashtirgan. Xudoyqulibiy Subhonqulixon davrida Kesh viloyatining e’tiborli kishilaridan biri bo‘lib, to‘qsabo amalida edi. Ubaydullaxon uni devonbegi mansabiga ko‘taradi va Shahrisabz viloyatiga hokim etib tayinlaydi. U mazkur viloyatda 10 yil hokimlik qiladi. Xudoyqulibiy Abulfayzxon davrida vafot etgan. Uning otaliq lavozimini esa to‘ng‘ich o‘g‘li **Xudoyorbiy** egallaydi. Qarshidan turib mang‘itlar Buxorodagi siyosiy o‘yinlarda qatnashishga harakat qilgan. Lekin iyerarxiyada qatag‘on, olchin, nayman kabi urug‘lardan pastroqda turar edi. XVIII asr boshida vaziyat o‘zgaradi. Mang‘itlar oqsoqoli Xudoyorbiy 1712-yili Buxoro xoni Abulfayzxonning otalig‘i vazifasiga tayinlanadi. U 1718-yili Chiroqchida olamdan o‘tadi. Undan so‘ng otaliq lavozimini o‘g‘li **Muhammad Hakimbiy** egallaydi.

# MANG‘ITLAR SULOLASINING KELIB CHIQISHI



**Manbalarni varaqlaganda**

***«Gulshan ul-muluk» asarida aytilishicha:*** **«Xudoyorbiy vafotidan so‘ng uning o‘g‘li Hakimbiyni xon qoshiga keltirib parvonachi amalini olib berib, Shahrisabzga yuborganlar. Ammo kenagaslar xon bergan amalga e’tibor qilmay o‘z jamoalaridan Ibrohimbiy kenagasni hokim qilib olganlar. Xudoyorbiy xon yoniga [qaytib] kelib devonbegi unvonini olgan. Shahrisabzliklar esa uni yana qabul qilmaganlar. So‘ng u bir muddat Chiroqchida turgan. Kenagas va qoramang‘itlar elati Hakim devonbegini xonga yomonlab Xudoyorbiy otaliqni Chiroqchidan chaqirtirib olganlar».**

Shu tariqa, Buxoro xonligida (*keyinchalik, amirlikda ham*) mang‘it-kenagas raqobati uzoq yillar davomida xonlikning tinkasini quritadigan urushga aylanib ketgan. Bu shundoq ham inqirozga uchrayotgan xon hokimiyatni yanada zaiflashtirib, qabila sardorlari nufuzining ortishiga, Abulfayzxonning ular ta’siriga tushib borishiga olib keldi.

Shuni ta’kidlash joizki, otaliq lavozimida ham mang‘it-kenagas raqobati kuzatilgan. Chunonchi, Ibrohimbiy kenagas otaliq davrida Doniyol saroy (urug‘) otaliq Buxoroga kelib xonning yaqin odamiga aylangan. Mang‘itlarning katta qismi Qarshiga ketdi, lekin Xudoyorbiyning o‘g‘li Muhammad Hakim devonbegi esa Buxoroda, xon saroyida qoldi. Doniyol otaliq vafotidan so‘ng otaliq amali, Shahrisabz, Samarqand va Miyonqol hukumati Ibrohimbiy kenagas otaliq qo‘liga o‘tdi. Manbalarda aytilishicha, Hakimbiy otasi vafotidan so‘ng Buxorodan Ibrohimbiy kenagas otaliq xizmatiga Shahrisabzga kelgan. XVIII asrning 20-yillarida Ibrohimbiy kenagas Abulfayzxonga qarshi isyon ko‘targanda Buxoroga, xon oldiga borib otaliq mansabiga ko‘tarilgan va shundan keyin nufuzi kundan kunga oshib borgan. Chunonchi, 1733-yil unga Qarshi hukumati berildi. Muhammad Hakimbiy Abulfayzxon hukmronligi davrida davlat hokimiyatiga qarshi chiqqan qo‘zg‘olonchilarga qarshi kurashda bir qator muvaffaqiyatlarga erishgan. Bundan ijobiy tarzda foydalangan Muhammad Rahim davlat hokimiyatini egallashga qaratilgan faoliyatini mustahkamlay borgan.

**Bilib oling!**

***Xudoyqulibiy*ning to'rtinchi o'g'li *Xudoyor otaliq* bo'lib, uning besh o'g'li bo'lgan: Hakim otaliq, Shukurbiy (vafoti 1737), Bahodir parvonachi, Iskeldibiy, Doniyolbiy. *Hakimbiy otaliq*dan to'rt o'g'il qolgan: Badalbiy (vafoti 1738), Muhammad Rahimbiy, Yovqoshtibiy (vafoti 1752), Barotbiy (vafoti 1759-yil). Ba'zi manbalarda Hakimbiy otaliqning besh o'g'li bo'lgani aytilib, Qurbonbiy (vafoti 1727/28)ning nomi ham qayd etilgan.**

## 1.4. MANG'ITLAR SULOLASINING HOKIMIYATGA KELISHI VA AMIRLIKNING TASHKIL TOPISHI

Qo'shni davlatlarning hujumlari Buxoro xonligida shundoq ham og'ir bo'lgan vaziyatni yanada mushkullashtirar edi. Buning ustiga, Nodirshoh hujumi natijasida xonlik Eronga qaram bo'ladi. Yuqoridagi omillar xonga qarshi kayfiyatni shakllantiradi. Bu davrda mang'itlar qabilasi yetakchisi Muhammad Rahimbiy nufuzi yuqori bo'lib, xonga qarshi fitna aynan shu shaxs tomonidan amalga oshirilgan edi. XVIII asr muarrixi Mu'inning «Zikri te'dodi podshohoni o'zbak» asarida aytilishicha, bu fitnaning o'zagi Nodirshoh istilosidan 2–3 yil o'tib boshlangan edi. Bu haqda Mu'in shunday hikoya qiladi:

**Manbalarni varaqlaganda**

**«Mazkur voqeadan ikki yil o'tib Hakimbiy otaliq vafot etdi (*Hakimbiy otaliq 1743–1744-yillar oralig'ida vafot etgan. – A.Z.*). Uning vafot etganini Eronda eshitgan Muhammad Rahimbiy shohdan ruxsat olib, otasining ta'ziyasini o'tkazish uchun Buxoroga keldi. Yana bir qancha vaqt turib, ta'ziyasini o'tkazib, otaliq amalini olib, yana shoh huzuriga qaytib ketdi. Tarixning 1158-yilida (1745) Ibodullo xitoy-qipchoq kali surx (*Kali surx – «qizil-kal» ma'nosida. Ibodullo xitoyning laqabi bo'lsa kerak. Lekin Mirza Salimbek bu voqeani bayon qila turib,***

***Guli surx bayramida sodir bo'ldi, deb qayd etadi. – A.Z.*) Buxoroni taladi. Buni eshitgan Nodirshoh uni daf etish uchun to'rt nafar sardorini yigirma ming suvoriy bilan Buxoroga yubordi. Muhammad Rahimbek ham Buxoroga borish uchun yana shohdan ijozat so'radi va unga ruxsat berildi».**

Nodirshohning sarkardalari Balx yo'li bilan, Muhammad Rahimbiy esa Marv yo'li bilan Buxoroga kelib, mazkur tarixda Abulfayzxonni qatl etib, kechiktirmay uning o'rniga o'tirib xon bo'lmoqchi edi. Mirzo Salimbekning yozishicha, Muhammad Rahimbiy Nodirshoh sarkardalaridan oldin Buxoroga kelgan va o'zining birodarlari, qabila sardorlari bilan diydorlashgan. Albatta, bu diydorlashish asnosida Muhammad Rahimbiy o'z yaqinlari bilan siyosiy maqsadlarini ham maslahatlashgan bo'lishi tabiiy edi.

Shu vaqtda Buxoroda «Nodirshoh o'ldi», degan xabar tarqaldi. Eron sardorlari katta kuch bilan Buxoroga hujum qilib, uni uzoq qamal qiladilar va shaharga ko'p talafot yetkazadilar. Mahalliy amaldorlardan Muhammad Aminbiy Hisoriy, Olimbiy kenagas, G'aybullobiy, Tog'ay Murod barqut, Muhammadxo'ja naqib jam bo'lishib, Abulfayzxonni Eronga jo'natib uni Eron lashkariga topshirish aqldan emasligi to'g'risida maslahatlashib oladilar. Ikkinchi tarafdan, uning mavjud bo'lishi ham ko'pgina noxushliklarga sabab bo'lishi, xonning qatl etilishi esa Buxoro shahri aholisini zahmatlardan xalos qilishi hamda Eron lashkarlari qamalini to'xtatishi mumkinligi e'tirof etildi. 1747-yil Abulfayzxon shu qarorga muvofiq, Mir Arab madrasasi hujralaridan birida qatl etiladi.

Bu voqeadan sal ilgari Nodirshohning to'rt sarkardasi – Hasanxon, Behbudxon, Shohqulixon va Salimxonlar Buxoro ustiga kelayotganini eshitgan qo'zg'olon rahbari Ibodullobiy Miyonqoldan Toshkent tomonga qochishga ulguradi. Sardorlar uning ortidan Jizzaxgacha ta'qib qilib, keyin Buxoroga qaytadilar. Xonning qatl etilganligini eshitib, Muhammad Rahimga malomat qilib, «Nega shohning ijozatisiz bu ishni qilding» – deb so'raydilar. Muhammad Rahim esa: «Sizning shohingiz o'ldi. Sizlar ham mening asirimsiz» – deb javob beradi. Natijada ikki

tomon bir-biri bilan nizolashib, Eron sarkardalari shaharda bir necha kun jang qildilar. 1747-yil iyun-iyul oylarida ular o‘z artilleriyasi bilan Buxoro atrofini to‘pga tutgan. Muhammad Rahim shahar hunarmandlari ko‘magida shahar devori va darvozalarini ta’mirlab mudofaani kuchaytirgan. Eron sarkardalari Nodirshoh vafotiga ishonganlaridan so‘ng Muhammad Rahim bilan sulh tuzib, Adulfayzxonning o‘g‘li Abdulmo‘minni otasi o‘rniga xonlik taxtiga chiqarib Eronga qaytdilar. Shu tariqa, xonlik taxtini rasman 36 yil boshqargan Abulfayzxon 1747-yilda mash’um tarzda o‘ldiriladi.

Hokimiyat nazoratini o‘z qo‘liga olgan Muhammad Rahimbiy xonlik taxtiga Abdulmo‘min ibn Abulfayz (1738–1751)ni o‘tqizadi. U 1747–1751-yillarda hukmronlik qilgan bo‘lsa-da, amalda real hokimiyat Muhammad Rahimbiyning qo‘lida bo‘lgan. U o‘z qizini Abdulmo‘minga nikohlab berib, o‘zi otaliq lavozimida davlatni idora qiladi. Har holda uch yilgacha xonlik nomi Abdulmo‘minda bo‘lib turdi. 1751-yilda Muhammad Rahimbiyning boshqaruviga aralasha boshlagan Abdulmo‘minxon o‘rtadan olib tashlandi. Muhammad Rahimbiy yana odamlardan ibo qilib, Urganch sultonlaridan Ubaydullo sultonni xonlikka ko‘tardi. Bu haqda ba’zi manbalarda Abulfayzxonning kenja o‘g‘li Ubaydullaxonni taxtga o‘tqizgan deb yoziladi. Uch yilgacha xonlik nomi unda bo‘ldi. Shundan so‘ng, Muhammad Rahimbiy uni ham hokimiyatdan olib tashladi. Garchi Ubaydullaxon (III) 1751–1754-yillarda taxtga o‘tirgan bo‘lsa-da, u ham real hokimiyatga ega bo‘lmagan.

1756-yil 16-dekabrda mang‘itlar xonadonidan bo‘lgan Muhammad Rahimbiy din ulamolari, amaldorlar tomonidan xon (1756–1758) deb e’lon qilingan. Lekin u o‘zini **«noib ul-hukumat»**, ya’ni, hukmdor noibi, o‘rinbosari deb bilgan. Shu tariqa, ashtarxoniylar sulolasi hukmronligi rasman barham topadi. Bu sulola o‘rniga yangi mang‘itlar sulolasi hukmronligi boshlanib, bu jarayon 1920-yilgacha davom etadi. Buxoro amirligi mang‘itlar davri tarixi turli mahalliy manbalar va ilmiy adabiyotda yoritilgan. Jumladan, Mirzo Olim Mahdum hoji o‘zining «Tarixi Turkiston» nomli asarida mang‘itlar sulolasining namoyandalarini taxt ustiga kelishlarini shunday bayon qiladi:

**Manbalarni varaqlaganda**

**Abu-l-Fayzxondin keyin salotini chingiziya nasli munaqqit bo'lub, mang'it toifasidin Abu-l-muzaffar Rahimxon ibn Hakimbiy ibn Xudoyor ibn Xudoyquli podshoh bo'lub, Shahrisabz, Hisori Shodmon, Ko'lob, Xo'jand va Toshkand tasarrufidin chiqdi. Vaziri eronlik Davlat qo'shbegi bo'lub, mamlakat tamomi halli uqdi aning yadi tasarrufida edi. Bu sulolaning asoschisi Rahimbiy ibni Hakimbiy atoliq ibni Xudoyorxon ibn Xudoyquli biy ibn Keldiyor ibn Chovush bo'ladi. Sadri Ziyo Chovushni «mang'itiya elotiyasi ichida moldor va sohibi e'tibor kishi edi va Abdullaxon (1557–1598) bilan zamondosh bo'lgan» , deb aytadi.**

Muhammad Rahimbiyning xonlik taxtiga o'tirishi o'sha davr muarrixlari tomonidan muhim siyosiy voqea sifatida baholangan. Muhammad Rahimbiy Buxoroda xonlik taxtiga dabdabali ravishda o'tirgandan keyin Samarqandga maxsus kelib mashhur Ko'ktosh taxtiga ham o'tirgan. Tarixchi Xumuliyning yozishicha, Muhammad Rahim hali otaliq mansabida ishlagan paytidayoq Ko'ktosh taxtiga o'tirgan. Ma'lumot o'rnida aytish joizki, ashtarxoniylardan Subhonqulixon (1681–1702) vafotidan keyin Ko'ktosh ustiga hech kim taxtga o'tirmagan edi.

**Manbalarni varaqlaganda**

**Alqissa, noshoyon fe'lining kasofati sabab hamma Abulfayzxondan nafratlanadigan bo'ldi. Amirlar va elot sardorlari undan ko'ngillarini o'zgartirib, yashirincha amir al-umaro Muhammad Rahim bilan do'stlik ahdini bog'ladilar, toki amir al-umaro jur'at qadamini ildamlab, mulk etagidan bu tikanni sug'urib olib, viloyat hududini fitna-yu fasod g'uboridan musaffo etsin. Muhammad Rahim darbor amirlarining roziligini olgach, Abulfayzxonni Buxoro minorasi pastidagi o'z hovlisiga olib keldi va unga munofiqlik etishga**

**qasd qildi. Abulfayzxon uning hiyla va xiyonati xavfidan qochib, o'zini Mir Arab madrasasiga oldi va madrasa hujralaridan biriga yashirindi. Rahimbiy uning orqasidan o'sha hujraga kirib, Abulfayzxonga omon bermay, mulozimlariga adolatsizlik xanjari bilan bu chingiziynajod xusravning boshini tanidan judo etishni buyurdi. Abulfayzxonning qatl etilgani ma'lum bo'lgach, Buxoroda turgan eronlik askarlar Nodirshohning qaynotasi hamda chingiziylar avlodidan bo'lmish mazkur xonning o'limidan norozi bo'lib, isyonga tayyorlana boshlaydi. Shunda Muhammad Rahim Eron qo'shini boshliqlaridan Ja'farqulixonga quyidagi mazmunda maktub jo'natadi: «Sizlarning bu diyorga kelishingiz yurtni tinchitmoq va fuqaroning osudaligini ta'minlamoq uchun edi. Bu muddaoning yagona yechimi Abulfayzxonning o'limi edi. Mulk aholisining unga rag'bati yo'q edi. Buyuk xon Nodirshoh kelgan vaqtlarida menga bu borada topshiriq bergan edilar. Taqdirda bori amalga oshdi». Lekin isyonkor elotlar va ba'zi qudratli amirlar orasida birdaniga hokimiyatni egallash xavfli edi. Ehtiyotkorlik va tadbir yo'lini hamda xayrixohlik raftorini tutib, o'zining niyatini yashirish uchun Abulfayzxonning kichik yoshli o'g'lini haramdan chiqarib, otasining o'rniga Buxoro saltanatida podshoh etib o'tirg'izib, xalqni uning itoatiga kiritdi.**

*Abdulazim Somiyning «Tarixi salotini mang'itiya» asaridan.*

**Bilib oling!**

**Manbalarda yozilishicha, Abulfayzxonning qiziga uylanib, ashtarxoniylarga kuyov bo'lgan mang'itlar sulolasi asoschisi Muhammad Rahimbiyni ham mavjud an'analarga ko'*ra ko'zi bog'langan holda* oq kigizga o'tqizib, taxtga chiqarish marosimini o'tkazganlar. Kigizning to'rt burchagini to'rtta**

**yirik o‘zbek urug‘lari – *mang‘it, o‘tarchi, bahrin* va *saroy* vakillari tutganlar. Shuningdek, kigizning chetini to‘rtta yirik diniy ulamolar sulolasi – Maxdumi A’zam Kosoniy, Sayid Ota, Xoja Muhammad Islom Jo‘yboriy va Xoja Ahror *avlodlari* tutib turganlar. Shu tariqa, rasman davlat hukmdoriga aylangan Muhammad Rahimbiy Movarounnahr (Buxoro) taxtida ikki yil hukmronlik qildi.**




## Videosaboq

"Ochiq dars" ko'rsatuvi (2-qism)

**Quyidagi *QR-kod* (tezkor javob kodi) orqali «O‘zbekiston tarixi» telekanali tomonidan kuni efirga uzatiladigan «Ochiq dars» ko‘rsatuvining *«Buxoroda mang‘itlar sulolasi hukmronligining o‘rnatilishi»* nomli sonini tomosha qilishingiz mumkin (2-qism).**

(*Videofayl manbasi*: O‘zbekiston Milliy universitetining «YouTube» videohostingidagi rasmiy sahifasi)

# MANG‘IT HUKMDORLARI



## 1.5. MUHAMMAD RAHIMBIY DAVRIDA DAVLATNI MARKAZLASHTIRISH UCHUN KURASH

Muhammad Rahimbiy o‘z faoliyatining dastlabki davridayoq barcha viloyatlar, shaharlar va yarim ko‘chmanchi qabilalar hukmdorlarini Buxoroga taklif qilib, o‘z boshqaruvining asoslarini e’lon qildi. Unga bo‘ysunishlari lozimligini va bo‘ysunmaganlarni qattiq jazolashini bildirdi. Uning mamlakatda avj olgan siyosiy boshbodoqlikka qarshi qattiq kurash olib borishiga to‘g‘ri keldi. Muhammad Rahimbiy tomonidan Hisor, Miyonqal’a va O‘ratepa, Nurota, Qobadiyon, Boysun, Zarafshonning yuqori oqimidagi ayrim yerlar, Panjikent, Urgut, Jizzax, Zomin va Shahrisabz kabilar bo‘ysundirildi.

Muhammad Rahimbiy 92 o‘zbek qabilalarining deyarli barchasini bo‘ysundirgan. Dastlab Shahrisabzdagi 32 kenagas amirlarini turli aldovlar bilan chaqirib olib, ularni qatl ettiradi. Bu paytda yana bir kuchli hukmdor Hisor hokimi Muhammadaminbiy edi. Qo‘qon xoni Erdonabiy va Muhammad Rahimbiyning birlashgan qo‘shini unga qarshi jang qilib yengiladi. Keyinchalik, Muhammad Rahim unga qarshi yana bir bor hujum qilib, uni yengadi. Muhammadaminbiy yengilgach, Muhammad Rahim katta majlis o‘tkazadi. Muhammadaminbiyni uning huzuriga keltiradilar. Muhammad Rahim uning kechirim so‘rashini istaydi, ammo Muhammadaminbiy uni tan olmasligini aytadi. Muhammad Rahimbiy uni bu ishi uchun qatl etadi. O‘z navbatida, Muhammad Rahim davlatni mustahkamlash va ma’muriy-hududiy birliklarni birlashtirish yo‘lida tashqi siyosiy to‘siqlarga ham duch kelgan. Afg‘on sarkardasi Ahmadshoh Durroniy Burgut va Miyonqoldagi siyosiy g‘alayonlarning yuzaga kelishiga sababchi bo‘lgan va mahalliy aholini Muhammad Rahimga qarshi kurashda chetdan turib qo‘llab-quvvatlab turgan.

**Bilib oling!**

**Muhammad Rahim Buxoro amirlari orasida mamlakatning barcha hududida muayyan darajada tinchlikni saqlay olgan, davlatning chegaralarini mustahkamlagan hamda tashqi dushmanlardan himoya qilgan davlat**

**boshliqlaridan biri edi. Davlatni qattiqqo‘llik asosida boshqarish, unga isyonchilar bilan bo‘lgan to‘qnashuvda g‘alabaga erishish hamda Hisor va Shahrisabz bekliklarini amirlik tasarrufiga to‘liq o‘tkazish imkonini tug‘diradi. O‘z navbatida, u mamlakatni birlashtirishda muayyan darajada to‘siq bo‘lib turgan Afg‘oniston davlati bilan sulh shartnomasini (1750-yil) imzolashga erishadi.**

Muhammad Rahim Xorazm xonligidagi siyosiy nizolardan foydalanib, Xorazm taxtiga ham o‘z odamlarini qo‘yadi. Bu haqda o‘sha davr tarixchilarining asarlarida ma’lumotlar saqlanib qolgan. Shu bilan birga, Muhammad Rahim ashtarxoniylar davridan meros bo‘lib qolgan salbiy oqibatlar, ya’ni qo‘shni davlatlar bilan doimiy urushlar olib borishga qisman chek qo‘ygan va mamlakatda muayyan darajada tartib o‘rnatishga erishgan. Bu esa, o‘z navbatida, amirlikda savdo-sotiq va dehqonchilik ishlarining rivojlanishiga turtki bo‘lgan.

Dastlabki manbalarga asoslangan xorij tadqiqotlarida ham Muhammad Rahimning davlat boshqaruviga ijobiy baho beriladi. Xususan, Anke fon Kyugelgen: *«Muhammad Rahim mamlakatni rivojlantirdi va mamlakatda yashovchilarni baxtiyor ayladi. U davlatni boshqarish bilan birga o‘zini boshqarishni va fuqarolarni hurmat qilishni hamda ularning dardi bilan yashashni unutmadi»*, deb qayd etadi. Tarixnavis Somiy ham Muhammad Rahimni saxiy, mehribon, oliyjanob hamda jazolashda qat’iy qaror qabul qiluvchi hukmdor sifatida ta’riflaydi. O‘sha davr manbalarida u turli faxriy unvonlar, xususan, «amiri saodat makrun», «amiri sohibqiron», «bahodur», «shohi alijoh», «amiri jahonpanohi komyob», «amiri Arastu ray» kabi nomlar bilan tilga olinadi.

Muhammad Rahimning mustaqil xonligi uzoq davom etmagan, u ikki yilcha xonlik qiladi, xolos. U G‘ijduvon va Shofirkondagi Xoja Abduxoliq G‘ijduvoniy, Xoja Orif Revgariy maqbaralarini ziyorat qilib, Buxoroga qaytayotganida 1758-yil 24-martda, 45 yoshida to‘satdan vafot etadi. Buxorolik tarixchi Mirzo Abdulazim Somiyning keyinchalik yozishicha, Muhammad Rahimxon Buxorodagi Shohrud anhori bo‘yida, Mozor darvozasi yonidagi Abu Bakr Tarxon qabristonida dafn qilingan.

Xulosa qilib aytganda, Buxoro xoni Muhammad Rahimbiy oʻzining qisqa hukmronlik davrida mamlakatni Eron bosqini va talon-tarojidan saqlab qolishga erishdi, bebosh amirlarning ayirmachilik va boshboshdoqlik faoliyatiga chek qoʻydi, markaziy hokimiyatni mustahkamlashga harakat qildi, Abulfayzxon davrida qoʻldan ketgan Buxoro xonligi hududlarini ancha kengaytirdi va Buxoroda 170 yilga yaqin hukm surgan mangʻitlar sulolasiga asos soldi.

**Bilib oling!**

**Muhammad Rahimbiyning marhum akasi Badalbiy (1738-yilda vafot etgan) dan Norboʻtabiy nomli bir oʻgʻil qolgan boʻlib, u Muhammad Rahimbiyning kuyovi edi. Norboʻtabiy va Muhammad Rahimbiyning qizidan uch oʻgʻil qoldi: Fozil toʻra, Kattabek dodxoh, Kichkinabek mirzo. Ularning uchchovidan ham nasl qolmadi. Rahimbiyning oʻzidan esa oʻgʻil nasl qolmadi.**

**Muhammad Rahimbiy vafotidan keyin uning katta nabirasi Fozil toʻra taxtga chiqarilib, Doniyolbiy «otaliq» amaliga koʻtarilganda Norboʻtabiy «otaliq» amalini da’vo qilib, amirlar igʻvosi bilan isyon koʻtargan. Biroq, oʻz ixtiyori bilan taslim boʻlgan va xotini hamda oʻgʻli Fozil toʻra bilan Qarshiga surgun qilingan. Keyinroq, yana taxt da’vosi bilan amirga muxolif boʻlgan. Norboʻtabiy Qarshida vafot etgan.**

**Muhammad Rahimning qizini Doniyolbiy Buxoroga olib ketgan. Fozil toʻra juda yosh paytida, 1758-yil Muhammad Rahimbiy vafotidan soʻng bir muddat taxtda boʻlgan, soʻng oʻrniga Urganch sultonlaridan Abulgʻozixon xon etib koʻtarilgan. Kichkinabek yoki Kichik Mirzo – Kattaqoʻrgʻon hokimi Muhammadaminxoʻja naqib, Bobomirzo ibn Sulton Murodbiy bilan birga Amir Haydar tomonidan qoʻlga olinib, 1805- yoki 1806-yil qatl etilgan.**

## 1.6. AMIR DONIYOL VA SHOHMURODLAR DAVRIDA AMIRLIK

Mang‘itlar sulolasining asoschisi Muhammad Rahimbiy 1758-yilda vafot etganidan so‘ng hokimiyat tepasiga uning amakisi Doniyolbiy keldi. U ham taxtga rasman soxta xon o‘tqizish va uning nomidan davlatni boshqarish yo‘lini tutdi. Dastlab, Muhammad Rahimning olti yoshlik nabirasi Fozil to‘rani, so‘ngra ashtarxoniylar sulolasi vakili – Abulfayzxonning nabirasi Abulg‘ozini (ba’zi manbalarda qayd etilishicha, Abulg‘ixon Xorazm xonlari naslidan bo‘lgan) taxtga o‘tqizib, davlatni ularning nomidan boshqardi.

Doniyolbiyga ham eski siyosiy muammolar – ayrim amirlarning itoatsizligi meros bo‘lib o‘tdi. Mirza Abdulazim Somiyning yozishicha, «bir yildan keyin uzoq viloyatlar – O‘ratepa va Hisordagi ayrim isyonkor va g‘alayonchilar itoatkorlik yo‘lidan chiqdilar». Markazlashtirish siyosatidan norozi mahalliy hukmdorlarning noroziligi avjiga chiqdi. Xususan, Muhammad Rahimbiyning o‘limidan xabar topgan Hisorga ko‘chirilgan kenagas, yuz, bahrin, burgut va saroy urug‘i boshliqlarining norozilik chiqishlari tez-tez sodir bo‘lib turdi. Ular o‘n ming lashkar to‘plab, poytaxt shaharga keldilar. Ark himoyasi kuchaytirildi va qo‘shin to‘plana boshlandi. Doniyolbiy ular bilan shayx Mahdumi A’zamning avlodi Is’hoqxoja orqali muzorakaralar olib borishga harakat qildi. Qo‘zg‘olonchilar o‘z yo‘lidan qaytmadilar.

Mamlakatni markazlashtirishdan manfaatdor bo‘lgan hunarmand va savdogarlar qo‘zg‘olonchilarga faol qarshilik ko‘rsatdilar. Qo‘zg‘olon bostirilsa-da, ularning rahbarlari, xususan, qo‘zg‘olon ko‘targan turli urug‘lar boshliqlari goh Samarqand, goh Miyonqol, goh Shahrisabz, goh Hisorda g‘alayonlarni davom ettirdilar. Bu harakatlar Doniyolbiyni urug‘ va qabila boshliqlari bilan hisoblashishga majbur etdi. Buni quyidagi ma’lumot ham tasdiqlaydi. Unga ko‘ra, Rossiya hukumati tomonidan Buxoroga savdo shartnomasini tasdiqlash taklifi yuborilganda, Doniyolbiy bu masalani 92 qabila boshliqlari bilan maslahatlashishi kerakligini bildirgan edi.

**Bilib oling!**

**Boshqaruv tizimida turli mansablarni egallagan mang'it urug'i vakillarining beboshligi chegaradan chiqdi. O'sha davr muarrixining qayd qilishicha, ular qo'llariga nima ilinsa, uni o'ziniki deb bilganlar. «Bevaning shamchirog'idan olov, vaqf omboridan bug'doy o'g'irlab», ularni o'zlariniki deb hisoblaganlar. Hech kimda ularni javobgarlikka tortishga jasorat yetishmagan. Amirlar va hokimlar orasida sharob ichish va shariat tomonidan man etilgan o'yinlarni o'ynash keng rasm bo'lgan edi. Ahmad Donishning yozishicha, mamlakat aholisi va uning quyi qatlamlari aminona, vakilona kabi soliqlardan erkin «harakatlanish va erkin nafas olish» imkoniga ega emas edilar.**

Isyonlar va o'zaro kurashlar, ko'pgina amaldorlarning o'zboshimchaligi ma'naviy hayot va madaniyatga katta zarar keltirdi. Ahmad Donishning ko'rsatishicha, Doniyolbiy hukmronligi davrida Buxoroda davlat va dinning o'zaro kelishmovchiligi yuzaga keldi. «Ko'pgina madrasa va masjidlarda mashg'ulotlar va namoz o'qish to'xtab qoldi. Madrasa hujralari suv tashuvchi eshaklar uchun og'ilxona va baqqol bug'doyi saqlanadigan omborga aylandi», – deb yozadi muallif.

Doniyolbiy otaliq (1758–1785) hukumronligining oxirgi yillarida davlat ishlaridan chetlashib mamlakatda tartibsizliklar, og'ir soliqlar natijasida xalqning ahvoli og'irlashishi mamlakatda noroziliklarning kuchayib ketishiga sabab bo'ladi. Bu paytlarda Doniyolbiy keksayib, davlatni boshqarishga qiynalib qolgandi. Bundan foydalangan ba'zi yirik amaldorlar xizmat mansabini suiiste'mol qilib, aholiga nisbatan zulmni behad kuchaytirib yuboradi. Ayniqsa, aslida eroniy qullardan bo'lgan, Muhammad Rahim davrida ham shu lavozimda ishlagan Davlat qo'shbegi va Buxoro qozikaloni (qozi ul-quzzot) Sayid Nizomiddinxo'ja sitamlari haddidan oshib ketadi. Ayni paytda, xalqning noroziligi ham kuchayib boradi. Bu holdan, albatta, Doniyolbiy ham xabardor edi.

**Bilib oling!**

**Bir kuni Shohmurod otasining oldiga xufiyona kiradi va butun mamlakat Davlat qo‘shbegi tasarrufiga o‘tib qolgani hamda xalq xonavayron bo‘layotgani to‘g‘risida so‘zlab: *«Endi bunga na iloj va na tadbir qilursiz?»* – deya arz qiladi. Otasi: *«Bu ahvolni men ham fahmlab turibman, lekin biron chora ko‘rishdan ojizman»*, – deb javob beradi. Shunda Shohmurod bu muammoni hal qilishni o‘z zimmasiga oladi.**

**Manbalarda ta’kidlanishicha, u Qo‘qondan elchi kelganini bahona qilib qo‘shbegini saroyga mashvarat uchun chaqirtiradi. Saroydagi maxsus xonalardan birida uni jallod kutib turardi. Shu tariqa Davlat qo‘shbegi qornidan chavaqlanib o‘ldiriladi. Oradan ko‘p o‘tmay qozi Sayid Nizomiddinning boshiga ham shu kun tushadi. Rivoyat qilishlaricha, mazkur qozi mamlakatda shar’iy qonunlarning buzilishi va poraxo‘rlikning avj olishiga sababchi bo‘lgan ekan. Xullas, ushbu zolim amaldorlarni qatl etish voqeasi xalq orasida Shohmurodning obro‘sini oshirib yuboradi.**

Doniyolbiy oliy hukmdor bo‘lgach o‘g‘li Shohmurodni Samarqandga hokim etib tayinlagan edi. U Samarqandga kelganida shahar xarob ahvolda bo‘lgan. Ijtimoiy sharoitning og‘irligidan aholi nihoyatda kamayib, shahar qishloq darajasiga tushib qolgan ekan. Uning fidoyiligi va jonbozligi tufayli Samarqandga qaytadan fayz kiradi. U turli joylardan aholini ko‘chirib kelib, shahar gavjumlashadi, iqtisodiy va madaniy ahvol ancha tiklanadi. Shohmurod, ayniqsa, ilm-fanga jiddiy e’tibor qaratadi. Xaroba holiga tushib qolgan Shayboniyxon va Xoja Ahror Valiy madrasalarini qayta tiklaydi. Manbalarda aytilishicha, amir Doniyol 75 yil umr ko‘rdi. Amir Doniyol Bahouddin Naqshband mozori yonidagi «Dahmayi shohon» («Shohlar dahmasi»)da dafn etilgan. Uning 12 o‘g‘il farzandi bo‘lib, hammasidan amir Shohmurod farosatli, aqlli va taqvodor edi. U 1785-yil 10-iyunda Buxoro taxtiga o‘tirgan.

**Bilib oling!**

**Muhammad Ya'qub Buxoriyning yozishicha, amir Doniyoldan: amir Shohmurod, Sultonmurod qo'shbegi, To'xtamish qo'shbegi, Fozilbiy, Darveshbiy, Mahmudbiy, Umarbiy, Rustam miroxur, Rajab Alibek, Muhammad Yusufbek, O'ljabek, Muhammad Ya'qub Buxoriy *(shu misralar muallifi)* ismli o'n ikki nafar o'g'il farzand qoladi («Tarixi Turkiston» asarida o'g'illari 11 nafar deb keltirilgan).**

**Doniyolbiyning katta o'g'li Shohmurod manbalarda Amiri Kabir, Amiri Ma'sum, Amiri G'oziy, Amiri Jannatmakon, Amiri Valiy va Ikkinchi Umar kabi faxrli nomlar bilan atalgan.**

Mang'itlar sulolasining yirik vakillaridan biri hisoblangan amir Shohmurod hokimyat tepasiga kelgach o'zidan oldingi «soxta xon»larni va xon unvonini bekor qilib o'zini «Amir» deb e'lon qiladi. Shohmurod davlat boshlig'i – amirlik unvonini ta'sis etar ekan, ushbu unvonning o'zbek va mo'g'ul urug'lari an'analari bilan emas, balki shariat qoidalari asosida yuzaga kelganini asoslab beradi va shu davrdan boshlab mamlakat rasman Buxoro amirligi deb atala boshlanadi.

Amir Shohmurod faoliyatining ilk yillarida Eron shohi Nodirshoh afshorning harbiy yurishlari natijasida bosib olingan Amudaryoning chap sohilidagi mulklarni qayta qo'lga kiritib, bu hududlar amirlikka bo'ysundiriladi. Ya'ni, 1788-yil Buxoro amirligi tarkibiga mashhur Chahor viloyat (To'rt viloyat) bo'lgan Andxo'y, Shibirg'on, Saripul, Oqcha viloyatlari qaytariladi. Buxoro amirligiga markazi Marv bo'lgan hozirgi Turkmanistonning yirik hududlari ham kiritiladi.

**Diqqat bilan o'qing!**

**Yoshligidan xudojo'y, porso bo'lib o'sgan, madrasani bitirib darvishlik suluki soliklaridan biriga aylangan Shohmurod shaxsiyatida hukmdor va so'fiy sifatlari mujassam. Muarrixlar ta'biri bilan aytganda, u «so'fiy tal'at, darvesh surat» kishi edi. U Samarqand hokimligi mansabida**

**uzoq vaqt turmagan bo‘lsa kerak. Chunki ba’zi tarixiy manbalarda hammollik bilan kun kechirgani yozib qoldirilgan.**

**Shohmurodbiy tariqatda mujaddidiya-naqshbandiya sulukida bo‘lib, ilk murshidi oxund Muhammad Safar Xorazmiy bo‘lgan. Shohmurod shayx Safarning huzuriga borganida unga dastlab unchalik ro‘yxushlik bermaydi. Bo‘lajak shogirdini:** ***«Sen zolim va zolimzodadirsan. Shayx xizmati va bu yo‘ldagi riyozatga qanday toqat qilursan?»*** **– deb qarshilaydi. U tanlagan yo‘lidan qaytmasligiga shayxni ishontiradi va shu kundan hammollik bilan kun kechira boshlaydi.**

**Otasi Doniyolbiy uni bir necha bor bu yo‘ldan qaytarishga urinadi. Unga hatto davlat xazinasidan maosh tayinlaydi. Ammo u barcha imtiyozlarni rad etadi. Taniganlar uni devona bo‘lgan deb gumon qiladi. Lekin hammollikning og‘ir mehnati uni katta siyosatdan chetlashtirib qo‘ymagan. Aksincha, u oddiy xalq hayotini yaqindan ko‘rib-bilib, uning og‘ir mashaqqatlarini chuqurroq his etadi.**

Markaziy hokimiyatni mustahkamlagan Amir Shohmurod ichki va tashqi siyosatida muhim o‘zgarishlarni amalga oshiradi. Uning hukmronligi davrida moliyaviy, ma’muriy, qozi hakamlar va harbiy sohalarda islohotlar o‘tkazildi. O‘rta Osiyo davlatlariga tahdid qiluvchi va o‘sha vaqtda siyosiy jihatdan birmuncha zaiflashgan Eron davlatiga harbiy yurishlarni amalga oshirdi. 1789–1790-yillarda Marvda hukronlik qilayotgan eronlik Bayramaliga qarshi kurashib, o‘ziga bo‘ysundirdi va 30 mingdan (ayrim manbalarda yuz mingdan) oshiq marvlik shia mazhabidagilarni Buxoro va Samarqandga ko‘chirdi. Bundan tashqari, amir Shohmurod Ahmadshoh Durroniy (1747–1773) davrida bosib olingan Balx, Maymana, Andxud mulklari uchun afg‘on hukmdori Temurshoh (1773–1793) bilan kurash olib bordi va natijada sulh shartnomasi imzolandi.

Amir Shohmurodning amalga oshirgan islohotlari va qo‘lga kiritgan muvaffaqiyatlari aka-ukalar o‘rtasida dushmanlik munosabatlarining vujudga kelishiga olib keldi. U bebosh amaldorlar va urug‘ boshliqlarini

jazolagach, o‘zining o‘n nafar ukalarining har biriga bittadan viloyat hokimligini topshirgan. Davlat tizimi va ijtimoiy hayotda shar’iy qonunlar mustahkamlanib, mamlakatda tartib-intizom qaror topgan.

**Bilib oling!**

**Abu Tohirxojaning «Samariya» asarida keltirilishicha, Shohmurod yoshligida bir necha yil Mir Arab madrasasida tahsil olgan. U boshqa fanlar qatorida tasavvuf ilmini ham o‘rgangan va so‘fiyona turmush tarzi uning hayoti mazmuniga aylangan. U Buxoro madrasasida «Hidoya», Bayzoviyning «Kitob usul ad-din» asaridan hamda Shotibiyning asarlari va unga yozilgan sharhlardan dars bergan. Shohmurodning o‘g‘li Miriyning yozishicha, Shohmurod «Shotibiya» va uning sharhlarini yoddan bilgan. Shuningdek, u qiroat, hadis va fiqh ilmlari bilimdoni bo‘lgan va umrini talabalarga dars berishga sarflab, ko‘plab shogirdlar yetishtirgan. Amir Shohmurod madrasa talabalariga soliqlardan tushgan daromad hisobidan nafaqa (stipendiya) to‘lashni joriy etgan. Amir Shohmurod islom shariatiga oid «Fatoviyi ahli Buxoro» nomli kitob tartib etgan. Ammo bu fatvolar to‘plamini to‘liq kitob holiga keltirishga ulgurmagan. Otasining vafotidan so‘ng o‘g‘li amir Haydar mazkur kitobni oxiriga yetkazgan.**

Amir Shohmurod 1800-yil 30-noyabrda vafot etgan. «Muntaxab at-tavorix» asari muallifi Muhammad Hakimxon to‘ra amir Shohmurodning vafoti sababini uning Xo‘jandga amalga oshirgan navbatdagi harbiy yurishi bilan bog‘lab, shunday ma'lumotni keltiradi:

**Manbalarni varaqlaganda**

**«Shohmurodbiy boshiga yana Xo‘jandni bosib olish hoy-u havasi tushib, katta qo‘shin bilan viloyat kelinchagi tomon yo‘naldi. Bir necha masofani bosib o‘tgach, ul shaharni uzukning qoshidek o‘rtaga oldi. Xudoyorbiyning to‘ng‘ich o‘g‘li Bekmurodbiy o‘q-u to‘fang otishga mashg‘ul bo‘ldi. Uch**

**kundan so‘ng Shohmurodbiy Xo‘qand tomondan vahimaga tushib, qaytib ketdi. Ammo, Xo‘jandning xos-u omi va qishloqlarini talon-taroj qilib, aholisini Samarqandga ko‘chirib ketdi. Tun yarmidan oqqanda esa Shohmurodbiy u yerdan ham ko‘chib, Jizzaxga keldi. Uning oldida mash’alalar yoqib borishardi. Shohmurodbiy Xo‘janddan ko‘chirib keltirgan odamlarni Samarqandga joylashtirdi va ularni Samarqandni obod qilish ishlariga buyurdi. O‘zi esa Buxoro tomonga qaytdi. Bu so‘fisifat amirning karomatli va odatdan tashqari ishlaridan biri shu bo‘ldiki, o‘sha Xo‘jand safaridan qaytishda kasalga chalingach, ko‘rgan odamiga qarab «bizning ishimizni valiylar sultoni Muslihiddin Xo‘jandiy (XIII asrda yashagan shayx va olim) bir yoqlik qildi. Tag‘in xudo biladi-yu, bu kasaldan tuzalmasam kerak», degan ekan. Ittifoqan, bir necha kundan so‘ng, 1212-yili (1800) haqning chaqiruv xitobiga «labbayka» deya javob berdi».**

Amir Shohmurodning uch nafar xotini bo‘lgan. Shulardan biri bo‘lgan Shamsiya bonu binti Abulfayzxon (1711–1747) shahzoda Amir Haydarning onasi. Amir Haydar esa to‘ng‘ich farzand. Uning Ikkinchi xotini Bibi Otun binti G‘ani mahdumdan Mir Husayn va Bibi Robiya dunyoga kelgan. Mir Husayn amirning kenja o‘g‘li edi. Uchinchi xotinining nomi hozircha ma’lum emas. U Barot to‘qsaboning qizi edi. Barot to‘qsabo Amir Shohmurodbiyning otasi Doniyolbiyning ukasi edi. Undan Dinnosirbek tug‘ilgan. Mazkur shahzoda Marv shahri hokimi bo‘lgan. Uning yana bir qizi bo‘lib, nomi ma’lum emas.

Amir Shohmurod davlat tepasiga kelsa-da, uning shaxsiy turmush tarzi deyarli o‘zgarmay qoladi. Tariqat yo‘lida sobit turib, faqirona umr kechirishda davom etadi. U bir yilda bitta oddiy ko‘ylak, bitta olacha chopon va bitta ishton kiygan. Boshiga bo‘z salla o‘rardi. Oyog‘iga echki terisidan tikilgan saxtiyon maxsi va kavush kiygan. Egnidagi po‘stinining narxi ikki tangadan oshmagan. Hamma libosining narxi 10 tanga atrofida edi. O‘sha davr iqtisodiy hayotidan qiyoslab ko‘rishimiz mumkinki,

Buxorodagi Abdullaxon madrasasi talabalarining oylik stipendiyasi 15 tanga bo‘lgan. Uning odatiy ovqati arpa non, atala va yovg‘on sho‘rva edi. Pichoq qini yasab tirikchilik qilardi. Har kuni jizya solig‘idan bir tanga olib oilasi zaruratiga ishlatgan. Uning oddiy odamlardek faqir va kamtarona hayot kechirganligi to‘g‘risida ko‘plab ma’lumotlar uchraydi.

**Bilib oling!**

**Ahmad Donishning qayd etishicha: «Amir Shohmurodning kundalik yeydigan taomlari quruq non va bir kosa suv bo‘lgan». Boshqa bir tarixchi Muhammad Hakimxon to‘ra: «Shohmurodbiyning yeydigan taomlari kishi yeydigan darajada bo‘lmay, o‘t-o‘lan, sut-qatiq va dukkakli o‘simliklar bilan taomlangan»ligini yozgan. U har o‘n besh kunda bir marta juz’i jon (g‘ayridinlardan olinadigan to‘lov) solig‘idan yig‘ilgan mablag‘ hisobidan chorak go‘sht olib, o‘z ayoliga nafaqa qilar edi. Davlat amaldorlari va avomning to‘ylariga bormas, hadyalar qabul qilmas edi.**

**O‘rta Osiyoga tashrif buyurgan vengriyalik sayyoh Armeniy Vamberi o‘zining «Buxoro yohud Movarounnahr tarixi» asarida ushbu hukmdor to‘g‘risida ba’zi salbiy fikrlar yozgan bo‘lsa-da, uning oliyjanobligini ham tan olgan. Amiri Ma’sum otasidan qolgan merosdan voz kechib: «Ommaga xayr tarqatuvchilarga beringlar, meros moli bilan qo‘limni kir qilishni xohlamayman, bu mollar kimlardan yig‘ilgan bo‘lsa, shularga qaytarilsin, iloji boricha mukofot tarzida berilsin», deydi va keyin otasining hukumronlik davridagi falokatlar uchun butun xalqdan uzr so‘raydi.**

Muhammad Hakimxon to‘ra Amir Shohmurodning shaxsiy hayoti va fazilatlari haqida quyidagi ma’lumotlarni keltiradi:

*«Alqissa, Shohmurodbiy valna’mi (arabcha, valine’mat «muruvvat ko‘rsatuvchi») Buxoroga yetgach, bir necha kun yo‘l hordig‘ini yozib dam olib, davlat yumushlari va xalqning arz-u dodini so‘rash ishlari bilan mashg‘ul bo‘ldi. Aytishlaricha, bayt ul-mol, ya’ni davlat xazinasidan*

*o‘zining shaxsiy ehtiyojlari uchun bir fulus ham xarj qilmas ekan. …Aytibdilarki, bir gal Samarqandga kelganida bir necha kun o‘sha viloyatda qolib ketibdi, sarflaydigan xarajat puli tugabdi va bisotida bitta po‘stinidan bo‘lak biron narsasi qolmabdi. Noiloj, o‘sha po‘stinini sotish uchun bozorga berib yuboribdi. Po‘stinning xaridori topilmabdi. Nihoyat, deyarli tekin bahoda, aniqrog‘i, yarim dirhamga sotib qaytishga majbur bo‘lishibdi. Sotib olgan xaridor kambag‘al bir mullo kishi bo‘lib, ertasi kuni po‘stinni qaytarib olib kelib: «Po‘stinning aybi bor ekan, savdoni bekor qilaman, olmayman», debdi. Shohmurodbiy valna’mi: «Nima aybi bor ekan?» deb so‘rabdi. Haligi odam: «Butun dunyoning biti shu po‘stin ichiga yig‘ilgan ekan. Kechasi tanimda bir misqol ham et qolmasligiga sal qoldi» debdi. Mullo bu po‘stinning Shohmurodbiyga tegishli ekanidan xabari yo‘q ekan. Valna’mi rosa qotib kulibdi va nihoyat, ikkalasi ham qozi huzurida cho‘kka o‘tirib, qozi hukmini so‘rashibdi. Qozi yarim tanga arzon tushirib, po‘stinni mulloga sotish bo‘yicha qaror chiqarmoqchi bo‘libdi. Ammo, mullo bunga ko‘nmabdi va «Bu po‘stindan bezor bo‘lganman, bir fulusga ham olmayman, pulimni qaytaring», deya oyoq tirab olibdi. Valna’mi esa olishini so‘rayveribdi. Chunki po‘stindan qo‘lga kiritgan kechagi ikki tangani ishlatib bo‘lgan, yonida mulloga qaytarib berish uchun boshqa puli yo‘q ekan. Xullas, ancha tortishuvlardan so‘ng mullo rozi bo‘libdi va valna’mi mojarodan qutilibdi. Aytishlaricha, Eron yurishidan qaytayotgan mahal bisotida biron tanga pul qolmagan bo‘lib, Buxoroga yaqin yerda qorni ochiqibdi va doimgidek, so‘fiylar ravishi bo‘yicha, haloldan luqma yeyishga odatlangan valna’mi oyog‘idagi juft kovushni yechib, baqqolga beribdi va evazigi biror yegulik olib, tanovul qilibdi. Buxoroga esa oyog‘ida kovushsiz kirib boribdi».*

**Bilib oling!**

**Amir Shohmurod faoliyatiga oid yuqoridagi so‘zlarning tasdig‘i sifatida 1794-yili Rossiyadan Buxoroga kelgan T.Burnashev o‘z esdaliklarida shunday yozadi: «Uning saroyida zarracha dabdaba yo‘q edi. Faqat ikkita xotini bo‘lib,**

**kun kechirishlari uchun nihoyatda kam pul xarj qilinardi. Shu sababli ular tinimsiz turli qo‘l mehnati bilan mashg‘ul bo‘lardi va tirikchiligi shundan edi. U hech kimnikidan farq qilmaydigan oddiy kiyim kiyardi. Uning odatiy ovqati non va suv edi. Xalq unga alohida ehtirom bilan munosabatda bo‘lardi. Uni Muhammad shariatiga haqiqiy amal qiluvchi va hatto avliyo darajasida bilishardi».**

Amir Shohmurodning xalqparvar siyosati uning atrofidagi amaldorlarning ishini mushkullashtirgan. Natijada, amirga qarshi turli fitnalar ham uyushtirilgan. Muhammad Hakimxon amir Shohmurodga nisbatan muvaffaqiyatsiz amalga oshirilgan suiqasd haqida quyidagi ma’lumotni keltiradi:

*«Aytishlaricha, inilari unga nisbatan xoinlik yo‘lini tutibdilar va akasini o‘ldirish maqsadida ikki nafar battol nomusulmonga ko‘p narsalar va’da qilib, ularni ayollar qiyofasida Arkka yuboribdilar. Ul tarror (firibgar, kazzob, aldoqchi) haromilar bir yo‘l bilan haram ichkarisiga kirib olishibdi va saroy ahli yurish-turushdan tinchigach, ul ikki it siyrat Shohmurod valna’mi uxlab yotgan joyga kelib, duch kelgan yeriga pichoq ura boshlabdi va shu zayl tani-badanini ilma-teshik qilib, yaralashibdi. Ammo, hazrati vojibi taoloning o‘zi qarovchi-yu, saqlovchi bo‘lsa va qazo yetmagan esa qilich ham ish bermaydi, deganlaridek, valna’mi tirik qolibdi. Qonxo‘rlar ishni bitkizgan hisoblab, topshiriq bergan mirlar yoniga qaytib kelishibdi va Buxoro saltanati qo‘lga kirgani bilan tabriklashibdi. Mirlar esa «Valna’mining boshi qani?» deya so‘rashibdi. Jallodlar: «Ming jonidan bittasi ham qutulmadi, boshini so‘rab nima qilasiz», deyishibdi. Mirlar orasidan Sultonmurod qo‘shbegi esa «Bularning ishi xom bo‘lib chiqmasa go‘rga edi» deya tashvish bildiribdi. ... Biroz fursatdan so‘ng valna’mi ko‘zini ochibdi va «Dushmanlar mening ishimni bir yoqlik qilishdi sizlar esa bir balo qilib, meni paxtaga o‘rang va tashqariga olib chiqing, odamlar mening tirikligimni ko‘rishsin, bo‘lmasa ish qo‘ldan chiqadi», debdi. Saroy ahli buyruqni u aytgandek qilib bajarishdi va tong otgach, bu xabar butun*

*shahar bo‘ylab yoyildi. Bu qabih ishni qilgan inilar esa valna’mining sog‘-omonligini bilib, chuqur o‘y girdobiga botishdi. Shohmurodbiy ukalari oldiga odam yuborib, shunday deb ayttirdi: «Sizlar pastkash bir dunyo uchun undan ham pastkashroq ishga qo‘l urdingiz. Ammo, biz bunday razillikni qilmaymiz, balki shafqat va marhamatni afzal bilamiz. Ko‘nglingizga biron yomon fikr va gumon kelib o‘tirmasin». Ukalari valna’mining bu so‘zlarini eshitgach, o‘zlarining Buxoroda qolishini or-nomus yuzasidan ep ko‘rmay, har biri bir tarafga bosh olib ketishdi. Chunonchi, Sultonmurod qo‘shbegi haj irodasini qilib, yo‘lda olamdan o‘tdi. Mahmudbiy Xo‘qand sari yo‘l oldi».*

Xulosa qilib shuni aytish mumkinki, amir Shohmurod hukmdor, katta bir davlatning rahbari edi. Tarixchi olim Abdusattor Jumanazar ta’biri bilan aytganda, «u xorijlik sayyohlar kelib tomosha qiladigan ulkan inshootlar qurdirmagan. Ammo o‘z davrida buyuk e’tiqod, mustahkam imon binolarini barpo qilgan edi». Amir Shohmurod hukumronligi davrida Buxoro amirligi gullab-yashnadi, nisbatan tinchlik-osoyishtalik hukm surdi. Amir, bir tomondan, o‘zining buyuk e’tiqod va mustahkam iymoni bilan, ikkinchi tomondan esa mamlakatni markazlashtirish, ijtimoiy, iqtisodiy, madaniy hayotni ko‘tarish vazifasini muvaffaqiyatli amalga oshirib, davlat rivoji va xalq ravnaqini ta’minlagan, yurt obodonchiligiga katta e’tibor qaratgan, ijtimoiy adolatsizliklarga barham bergan islohotlari bilan adolatli va xalq suygan hukumdorga aylana oldi.

**Videosaboq**

"Tarixiy savol" ko'rsatuvi

**Quyidagi *QR-kod* (tezkor javob kodi) orqali «O‘zbekiston tarixi» telekanali tomonidan kuni efirga uzatiladigan «Tarixiy savol» ko‘rsatuvining *«Buxoro amirligi va mang‘itlar sulolasi tarixi»* nomli sonini tomosha qilishingiz mumkin.**

(*Videofayl manbasi*: «YouTube» videohostingidagi «Uzbek TV» kanali)

## 1.7. AMIR HAYDAR FAOLIYATI. MAMLAKATDAGI ICHKI URUSHLAR. AMIRLIKNING XIVA XONLIGI BILAN MUNOSABATLARI

Manbalarda aytilishicha, amir Shohmurod vafot etganda o‘g‘illaridan birinchisi amir Haydar Qarshi hokimi, yana biri Dinnosirbek Marv hokimi, uchinchi o‘g‘li Muhammad Husayn Samarqand hokimi edi. Ulardan hech biri otasi vafot etgan paytda Buxoroda emas edilar. Shunday vaziyatda amir Haydarning ikki amakisi – Umarbiy va Fozilbiy xomtamalik va kaltabinlik bilan arkka kirib, hokimiyatni qo‘lga olmoqchi bo‘lgan. Lekin Amir Haydar Buxoroga kelayotganini eshitgach, har ikkisi ham shahardan chiqib Shahrisabzga ketib qolgan. Ikki kundan so‘ng amir Haydar (1778–1826) 1800-yil 2-dekabrda, 22 yoshida Qarshi viloyatidan kelib, Buxoro amirligi taxtiga o‘tiradi. Amir Haydarning onasi astarxoniy Abulfayzxonning qizi Shamsiya bonu bo‘lib, mang‘it amirlaridan bo‘lgan hukmdorlarga sayid nisbasi berilishi amir Haydar davridan boshlandi.

**Bilib oling!**

**Nadr Muhammadxonning onasi mashhadlik sayidlar xonadoniga mansub edi. Shu bois, Nadr Muhammadxondan boshlab ashtarxoniy hukmdorlarga ham «sayid» nisbasi qo‘shib ishlatilgan. Uning nabirasi bo‘lgan Abulfayzxonning qizi Shamsiya bonu amir Haydarning onasi edi. Shu jihatdan muarrixlar amir Haydarni ham sayidlar naslidan deb qarashadi. Amir Haydardan boshlab keyingi barcha mang‘it amirlari nomiga «sayid» rutbasi qo‘shib ishlatiladi.**

Amir Shohmurod vafotidan keyin Buxoro amirligida o‘zaro kurashlar va ba’zi bekliklarning mustaqillikka intilishi boshlandi. Shu vaziyatda O‘ratepa hokimi Bobobek parvonachi Jizzaxni bosib oldi. Bobobek parvonachi Jizzaxni qo‘lga kiritgandan so‘ng, shahar hokimi, ya’ni amir Haydarning singlisining eri Muhammad Yusufxo‘jani asir oldi. Bu voqeadan xabar topgan Kattaqo‘rg‘on hokimi Muhammad Xo‘ja o‘z o‘g‘li Muhammad Yusufxo‘jani ozod qilish uchun katta qo‘shin bilan

Jizzaxga keldi va Bobobek parvonachi qo‘shinlari bilan jang qilib uni besh yuz nafar askari bilan birga asirga olib, Buxoroga jo‘natdi. Shu tariqa, amir Haydarning amirlikni qayta markazlashtirish yo‘lidagi mashaqqatli kurashi boshlandi. U 1803-yilda ayirmachilik kayfiyatini namoyon qilayotgan O‘ratepaga yurish qilib, uni ham Buxoro amirligiga bo‘ysundirdi. Uning hokimi Bekmurodbiy ibn Xudoyorbiy *yuz*ni qatl qilib, *yuz* va *qirq* urug‘i vakillarini ko‘chirib, Buxoro va Samarqandga joylashtirdi. O‘ratepa hukumatini esa Mullo Ernazarbiy *dodxoh*ga berib qaytdi. 1816-yil Balx egallanib, G‘ulom Qilich hokim qilib tayinlandi.

**Manbalarni varaqlaganda**

***«Toj ut-tavorix» asarida Amir Haydar davridagi bir voqea haqida shunday hikoya qilinadi:*** **«1225-yilda (1810) Buxoroda qahraton qish boshlanadi, bir quloch miqdoricha keladigan muz uch oy mobaynida saqlanib qoldi. Bug‘doy va ekinlarni sovuq urib, narxi yuz tangaga yetadi. Bir haftada 80 tanga, keyingi 20 kunda 60 tanga bo‘ldi. Yog‘ narxi bir ashrafiyga yetdi. Bundan tashqari 1-apreldan 16-maygacha qattiq to‘fon bo‘ldi. Bir nechta qishloq qum ostida qoldi. Bozorlar bo‘sh qolib, do‘konlar yopildi. O‘g‘rilik avj oldi».**

Bu hukmdor davrida markazdan qochuvchi kuchlarning yana faollashuvi, turli viloyatlar hokimlarining o‘zaro kurashlarining avj olganligi kuzatiladi. Jumladan, 1800-yili soliq yig‘uvchilarning beboshligidan Marv turkmanlari bosh ko‘taradilar. Bu voqeadan bir yil keyin amir Haydar Qarshi atrofidagi Xalaj, Ulug‘tepa, Gunashda turkmanlarning qizil oyoq, adak va adji urug‘lari bilan to‘qnashadi. 1804-yili amir Haydar markaziy hokimiyatga bo‘ysunishdan bosh tortgan ukasi, Marv hokimi Dinnosirbekka qarshi qo‘shin jo‘natadi. Bu yurish natijasida ushbu shahar aholisining katta qismi Zarafshon vohasiga ko‘chiriladi, Marvda esa 200 turkman oilasi joylashtiriladi. Marvdagi yirik Sultonband suv ombori buzib tashlanadi. Amir Haydar, shuningdek, markaziy hokimiyatga qarshi bosh ko‘targan Shahrisabz kenagaslari, hisori shodmonlik tog‘liklarga ham qarshi kurashishiga to‘g‘ri keldi.

Marv hokimi Dinnosirbekni amir Haydar doimo Buxoro taxtini egallashga da’vogar bo‘lgan raqobatchi deb bilar edi. Bir safar uni Buxoroga chaqirtirganda, Dinnosirbek akasiga ishonmagan va Eronga, Fathalishoh (1797–1834) huzuriga ketgan. Keyinchalik, u Xorazm xoni Eltuzarxon (1804–1806) qutqusiga uchib, 1804-yil akasiga qarshi bosh ko‘taradi va mag‘lubiyatga uchraydi. Bu voqeadan so‘ng Eltuzarxon talonchilarini yuborib, bir necha bor Buxoro tumanlarini talon-toroj qildi. Eltuzarxonning maqsadi o‘z odami bo‘lgan Dinnosirbekni Buxoro amirligi taxtiga chiqarish va bu orqali amirlikni o‘z nazoratiga olish bo‘lgan. Oxir-oqibat, 1806-yilda Amir Haydar Niyozbek *parvonachi*ni yigirma ming suvoriy bilan Xorazm tomon yubordi. Xorazm xoni qo‘shin bilan Amudaryodan o‘tib, Buxoro qo‘shini bilan jang qildi. Bo‘lib o‘tgan qattiq jangda xorazmliklarning ko‘pchiligi shikast topib, aksari daryoga g‘arq bo‘ldi. Qolganlarini Eltuzarxonning uch birodari bilan birga asir qilib Buxoroga olib keldi. Xonning o‘zi esa daryodan o‘tish uchun qayiqqa chiqqanida, ta’qibdan qochayotgan xorazmlik askarlar xon o‘tirgan qayiqqa jon talvasasida yopishganlar va qayiq ag‘darilib, xon ham sovutlari og‘irligidan daryoga g‘arq bo‘lib halok bo‘lgan. Amir Haydar Eltuzarxonning birodari Qutlug‘ Murodni 400 asir bilan ozod qilib, Urganchga jo‘natadi. Eltuzarxondan keyin Xorazm taxtiga chiqqan Muhammad Rahimxon (1806–1825) akasi Eltuzarxonning qasdini olish va Buxoro amiri Haydardan Amudaryo g‘arbidagi yerlar, xususan, Chorjo‘y hududini tortib olish maqsadida bir necha marta yurish qildi. Ikki tomon o‘rtasidagi kurashlar bir necha yil ayovsiz kechgan.

Amir Haydarga qarshi ukasi Dinnosirbek 1821-yilda 4000 nafar lashkar bilan Chorjo‘yga hujum qiladi. Amir Haydar tomonidan sarkarda Niyozbek parvonachi boshchiligida yuborilgan qo‘shin Dinnosirbekni mag‘lubiyatga uchratib uning lashkarlaridan 2000 nafarini halok etdi va asirga oldi. Dinnosirbek o‘z oilasi bilan Mashhadga qochdi. Dinnosirbek va Niyozbek parvonachi o‘rtasidagi asosiy jang Marv ostonasida bo‘lib o‘tadi va jang davomida Marvni suv bilan ta’minlab turgan to‘g‘on buzib tashlangan va marvliklar asosiy suv manbasidan uzilib qolgan edi. Urushdan so‘ng amir Haydar Erlaqabbiyni ikki yuz turkman xonadoni

bilan birga Marvga yuborib shaharning vayron bo‘lgan joylarini va ariq to‘g‘onlarini obod qilinishini buyuradi. Erlaqabbiy Marvda o‘n yil davomida hukmronlik qiladi.

Amir Haydar Miyonqolda 1821–1825-yillarda qo‘zg‘olon ko‘targan xitoy-qipchoqlarga ham qarshi faol kurash olib bordi. Samarqanddan Miyonqolgacha bo‘lgan yerlar bu jamoalarning makoni bo‘lib, ular qariyb besh ming uylik aholi bo‘lgan. Ayrim vaqtlarda amir Haydarning odamlaridan ularga zulm va zug‘um o‘tgan edi. Shu sababdan xorazmliklar bilan bo‘lgan muvaffaqiyatsiz janglar natijasida fursatni g‘animat bilib, Kattaqo‘rg‘on, Yangiqo‘rg‘on va Chelak qal’asini bir kunda qo‘lga kiritib oldilar. Samarqand va Yangiqo‘rg‘on hokimi Davlat *qushbegi*ni yaqinlari bilan Yangiqo‘rg‘onda asir oldilar. Ayoz yaqinlarini Kattaqo‘rg‘onda ushladilar. Bu xabarni eshitgan amir sarosimada yo‘lga tushib, o‘z o‘g‘li Nasrulloni oldinroq yuborib, o‘zi ham urganchliklar kelayotganiga qaramay o‘g‘li ortidan yo‘lga chiqdi.

Nasrullo olg‘a yurib, Kattaqo‘rg‘onni egalladi va qariyb ikki yuz *xitoy*ni asir oldi. Nasrullo ularning ba’zilarini qatl ettirib, otasi ortidan yetib oldi va yigirma besh kun davomida Kattaqo‘rg‘onda bo‘ldi. O‘ratepa hokimi Otaliqbek yetib kelib unga qo‘shilgach, u yerdan ko‘chib Samarqandga bordi. U yerdan *qaroqalpoq*larni bo‘ysundirishga azm aylab, Chipor qal’asi tomon yo‘l oldi. Qoraqalpoqlar qariyb yigirma ming uylik aholi bo‘lib, *xitoy-qipchoq*lar bilan ittifoq edilar. Nasrullo borib ularning qal’asini egalladi. Shundan keyin Nasrullo qipchoqlar ustiga yurish qildi va Chelak qal’asini egalladi. Ushbu voqealardan keyin amir Haydar Samarqandga kelib, o‘g‘li Mir Husaynni hokim etib tayinladi va o‘zi Buxoroga qaytdi.

Amir Haydar davrida davlatning Qo‘qon xonlari bilan munosabatlari chigallashdi. Ming sulolasi hukmdori Olimxon (1798–1810)ning O‘ratepaga (1807, 1810), shuningdek, Jizzax, Zomin hududlariga qilgan yurishlari mamlakatning chekka o‘lkalariga rahna soldi. Ularga qarshi yuborilgan 18 ming askardan iborat Amir Haydar qo‘shinlari Qo‘qon harbiy kuchlariga dosh bera olmay, ortga qaytishga majbur bo‘ldi. Olimxon Samarqandni ham qo‘lga kiritishga harakat qilib ko‘rdi. Bu gal

mang'it amirining qo'li baland kelib, u Jizzax va O'ratepani qaytarib olishga muvaffaq bo'ldi. Umuman olganda, Amir Haydar davrida amirlikning sharqiy qismida ancha yo'qotishlar va o'zgarishlar yuz bergan edi. Masalan, Qo'qon hukmdorlari 1805-yili Xo'jandni, 1809-yili Toshkentni, 1816-yil esa Turkistonni ishg'ol qilib, xonlik hududiga qo'shib olgan edilar. Qo'qon xonlari 1806-yili Jizzax, 1806–1813-yillari O'ratepa, 1821-yili Samarqandga tahdid solganlar.

## Manbalarni varaqlaganda

***Tarixchi Tohir Xo'jandiyning «G'aroyibi sipoh» asarida Buxoro amiri Haydar, Qo'qon xoni Umarxon, Xorazm xoni Muhammad Rahimxon o'rtasidagi yozishma shunday keltiriladi:***

**«Buxoroyi sharif dorulmulkida zamona xonining hamasri Amiri sayid – amir Haydar podshoh edi. Vaqti-vaqti bilan ularning o'rtasida elchilar borib kelar, bir-birlari bilan mutoyiba qilib turardilar. Bir safar janob Amiri sayid o'zini katta hisoblab jannatmakon Umarxonni itoatkor bo'lishi mazmunida xat yozib edilar. Elchi kelib xat mazmuni ma'lum bo'lgach, shoirlarni chaqirtirib uning ma'nosini izhor qildilar. Shoirlar xatning javobiga quyidagi mazmundagi ma'noni topdilar.** *Baytning mazmuni:*

***Buxoro amiri meni mute' qilishga loyiq bo'loladimi***
***Umar xalofat taxtida Haydardan oldin bo'lsa.***

**Elchi qaytib borgach, Amiri sayid xat javobini ko'rib kuldilar. Buxoroyi sharifning fozillari [xonning hozirjavobligiga] tahsin va ofarin aytdilar.**

**O'sha vaqtda Urganchda Muhammad Rahimxon o'z davrining voliysi edi, bu muborak ta'sirli xabarni eshitib, Amiri sayid huzuriga elchi borib, xatning mazmunini [turkiyda] shunday yetkazdilar. Bayt:**

***Muhammad Rahim oldida topsa joy,***
***Umar tobe' o'lurmu, Haydar mute'.***

**Muhammad Rahimxon ushbu haqqoniy mazmun bilan gapning dodini berdi».**

(Bu yerda Muhammad Rahimxon qo‘shni hukmdorlar – amir Haydar va Umarxondan o‘zini yuqori tutgani anglashiladi. Bayt mazmunida Muhammad (s.a.v.) – payg‘ambar, Rahim – Allohning 99 ismidan biri, ikki xalifa – Umar ibn Hattob va «Haydar» laqabi bilan mashhur Ali ibn Abu Tolib – Muhammad (s.a.v.) payg‘ambarga quloq solgani va uni Rahim (Alloh) oldida tursa, xalifalarning unga ergashishi g‘oyasi singdiriladi.)

Amir Haydar o‘z hukmronligi davrida asosan ichki dushmanlarga qarshi kurash olib bordi. Shahrisabz, Samarqand, Urgut bekliklarida bo‘lib o‘tgan g‘alayonlar, Marv vohasi uchun Xiva xoni Muhammad Rahimxon bilan olib borilgan urushlar amir Haydarni davlatda harbiy-siyosiy islohotlar o‘tkazishga majbur qildi. Amir Haydar boshqa mang‘it hukmdorlaridan farqli ravishda o‘z qo‘shinidagi askarlarga muntazam ravishda yaxshi maosh to‘lab borgan. O‘z navbatida, kambag‘allar, yetimlar, qashshoqlar, darveshlar, muhojirlar va mullalarga har yili nafaqa berish uchun katta miqdorda mablag‘ ajratardi. Amirlikda xitoy-qipchoqlar tomonidan yuzaga kelib turadigan turli mojarolarning oldini olish maqsadida ushbu hududlarga nisbatan turli to‘lovlar miqdorini kamaytirgan. Amir Haydar hukmronlik davri qanchalik tahlikali, ziddiyatli bo‘lmasin, u ichki va tashqi dushmanlarga qarshi kurashish bilan birga mamlakatda bir qator islohotlarni amalga oshirdi. U 1826-yil 6-oktabrda 49 yoshida vafot etdi. Jasadi Hoji Habibulloh qabristoniga, otasi Amir Shohmurod yoniga qo‘yildi.

**Bilib oling!**

**Amir Haydar Buxoro arkidagi masjid qoshida madrasa qurdirgan va o‘zi ham mazkur madrasada «Sharhi Kofiya», «Sharhi Mishkot», «Shamoili Nabaviy» va «Tafsiri Qozi Bayzoviy»dan dars bergan. Qur’onni yod olganligi uchun manbalarda Hofizi Qur’on podshoh sifatida tilga olinadi.**

**«Tuhfat az-zoirin» asarida Amir Haydar «Amir sayid» va «Firdavsmakoniy» laqablari bilan tanilgani qayd etilgan. Hatto Amir Haydarning «Amir» yoki «Oliy» nomli madrasa qurdirgani to‘g‘risida ma’lumotlar mavjud. U qiroat ilmi va xattotlik san’atini puxta egallagan mudarris edi.**

**Manbalarda yozilishicha «...odatda u tushdan keyin xonaqoh oldida 20 nafar talaba bilan suhbat o‘tkazar, qimmatli umrini zoye ketkazmas edi». Amir Haydarning madrasada ta’lim oluvchi 400–500 nafar talaba shogirdlari bo‘lgan. Amir talabalar uchun Istanbuldan o‘quv adabiyotlari keltirishga shaxsan o‘zi bosh-qosh bo‘lgan. Ya’ni, 1815-yil o‘z elchilarini Istanbulga yuborib, sulton Mahmuddan shariatga doir kitoblarni so‘ratganda, Sulton Buxoroga 32 jilddan iborat kitob jo‘natgan. Amir Haydar hukmronlik qilgan davrda ilm olish maqsadida Buxoroga dunyoning turli joylaridan talabalar kelgan.**

## 1.8. AMIR NASRULLONING AMIRLIK TAXTIGA CHIQISHI. DAVLATNI MARKAZLASHTIRISH YO‘LIDAGI KURASHLAR

Manbalarda aytilishicha, amir Haydardan Husaynxon, Nasrulloxon, Umarxon, Abdulloh, Zubayrxon va Jahongirxon ismli farzandlar qoladi. Zubayrxon va Jahongirxonning onasi Jo‘ybor shayxlari naslidan bo‘lgan. Ahmad Donish va Abdulazim Somiylarning yozishicha, amir Haydar betob bo‘lib, o‘lim to‘shagida yotganida saroy ahlini huzuriga chaqirib, eng katta o‘g‘li Husayn to‘rani o‘zining valiahdi deb e’lon qilgan. Shu tariqa, amir Haydar vafotidan so‘ng taxtga uning to‘ng‘ichi Husayn to‘ra o‘tirdi. U oliyhimmat va adolatpesha, raiyatparvar inson bo‘lgan. Uning amirlik faoliyati 76 kunga yetganda, 1826-yil 21-dekabrda to‘satdan vafot etdi. Tarixchi Mu’in o‘zining «Zikri te’dodi podshohoni o‘zbek» asarida yozishicha, Husayn bedavo nisho‘ (o‘simta) kasaliga chalinib, 30 yoshida vafot etgan. Ba’zi chet el sayyohlari esa amir Husayn Hakimbiy qo‘shbegi tomonidan zaharlab o‘ldirilganini qayd etgan.

**Bilib oling!**

**Husayn to‘ra 1797-yil 11-iyunda Buxoro shahrida tug‘ilgan. U amir Haydarning to‘ng‘ich o‘g‘li hisoblanadi. Shahzoda yoshligida barcha ilmlarni puxta egallagan. Husayn she’rlar yozgan, tibbiyot, kimyo va astrologiyadan yaxshi xabardor bo‘lgan. Manbalarda yozilishicha, Husaynga mashhur shayx Muhammad Sharif A’laviy al-Buxoriyning avlodi bo‘lgan mavlono Sharif Xoja Mavlaviy ustozlik qilgan. Husayn to‘ra balog‘at yoshiga yetgach, qisqa muddat Jizzaxda hokimlik qilgan. Keyinchalik, u oz muddat Karmana va Samarqand viloyatlarida ham hokimlik (noiblik) qilgan. Husayn to‘ra hokimlik davrida o‘zining saxiyligi, shijoati va boshqa fazilatlari bilan ra’iyat mehrini qozongan. Manbalarda aytilishicha, u Buxoroning yuz tilla va ming tillasini birvarakayiga fuqarolarga in’om qilgan ekan. Biroq uning bunday fuqaroparvarligi saroydagi ayrim nufuzli amaldorlarga, eng avvalo, Hakimbiy qo‘shbegiga yoqmagan.**

Amir Husaynning saxovatpeshaligi saroydagi ayrim nufuzli amaldorlarga manzur bo‘lmagan va uni taxtdan chetlatishga intilishgan. Amir Haydar davridan buyon Buxoroda qo‘shbegi lavozimida turgan Muhammad Hakimbiy o‘sha paytda Qarshida hokimlik qilayotgan Nasrulloga maxfiy tarzda odam yuborib, Buxoro taxtiga eng loyiq odam u ekanligini bildirib, uni akasi amir Husaynga qarshi isyon ko‘tarishga da’vat etgan. Amir Nasrullo Qarshidan Buxoroga qarab katta qo‘shin bilan yo‘lga chiqqan. Biroq Nasrullo akasiga ochiqchasiga qarshi bormay, siyosiy vaziyatni kuzatib turgan.

Amir Husayn vafot etgach, ba’zi saroy a’yonlari va qo‘shin sarkardalarining yordami bilan sayid amir Umar 1826-yil 23-dekabrda Buxoro amirligi taxtiga o‘tirgan. Umar 1810-yil 19-dekabrda Buxoro shahrida dunyoga kelgan bo‘lib, otasi amir Haydar va akasi Husaynning amirlik davrlarida Karmana hokimi edi. Amir Umarxon mang‘itlar sulolasining oltinchi amiri sifatida atigi 4 oyga yaqin hukmronlik qildi,

xolos. Bu paytda Umarxon endigina 17 yoshga kirgan o‘spirin yigitcha edi. Manbalarda yozilishicha, amir Umarxon xalq o‘rtasida unchalik obro‘ga ega bo‘lmay, u amirlik qilgan davrda ham, asosan, aysh-ishrat va maishatga berilgan edi. O‘sha davrga oid tarixiy manbalarning birida bu holat quyidagicha ko‘rsatilgan: «*Amir Umarxonning xulqi yaxshi emas edi, buning ustiga u davlat ishlaridan bexabar bo‘lgan*». Bu paytda Buxoro amirligida davlat boshqaruvi o‘z manfaatini o‘ylaydigan Tog‘ay qozoq va Ismatullohbiy qalmoq kabi saroy akobirlari izmida bo‘lgan. Bu holdan tashvishga tushgan saroy a’yonlari va amaldorlarning ko‘pchiligi amir Umarxonning akasi, Qarshi hokimi Nasrulloga maktub yubordilar.

**Bilib oling!**

**Amir Nasrullo 1826-yil dekabrda Samarqandni ishg‘ol qilgan va mashhur Ko‘ktosh taxtiga o‘tirib, o‘zini amir deb e’lon qilgan. Temuriylar davridan qolgan an’anaga binoan, Movarounnahr hukmdorlari toj-taxtni egallagach, Samarqandga kelib, Ko‘ktosh taxtiga o‘tirishgan va o‘z hokimiyatlariga siyosiy tus berishgan. Nasrullo Samarqanddan keyin yana Buxoroga yuzlanib, Miyonqol vohasi, Kattaqo‘rg‘on va Karmanani, xullas, ikki poytaxt o‘rtasidagi butun hududni egallagan. Zarafshon vohasi aholisining madadiga tayangan va o‘z g‘alabalaridan masrur Nasrullo poytaxt Buxoro ustiga yurish qilgan.**

Amir Nasrullo Samarqanddan Buxoroga qo‘shin tortib kelganida Amir Umarxon ham o‘z lashkari bilan unga qarshi chiqqan. Har ikki qo‘shin o‘zaro yuzma-yuz bo‘lib turgan jang arafasida Amir Umarxonning qo‘shini parokandalikka uchrab, tarqalib ketgan. Marhum amir Haydarning uch o‘g‘li ham Umarxondan yuz o‘girib, akasi Nasrulloga qo‘shiladilar. Amir Nasrullo 50 kunlik qamaldan so‘ng Hakimbiy qo‘shbegi, Rajabbek parvonachi va to‘pchiboshi Ayozbiylarning shahar ichidan turib qilgan tadbirlari natijasida poytaxtni jangsiz egallaydi. Amir Umarxonning hukmronlik muddati to‘rt oy bo‘ldi. 1827-yil 24-aprelda Amir Nasrullo amirlik taxtiga o‘tirdi.

**Bilib oling!**

**Aksariyat tarixiy adabiyotlarda amir Nasrulloning taxtga chiqishi bilan bog‘liq ikki xil sana – 1826- va 1827-yillar keltiriladi. Aslida, amir Nasrullo 1826-yil dekabrda Buxoroni qamal qilib, qo‘lga kirita olmagach, Samarqandga borib Amir Temurning mashhur Ko‘ktoshida taxtga o‘tirgan. Keyin esa Samarqanddan turib Buxoroni qamal qilgan va uni egallagach, 1827-yilning aprelida Buxoro taxtiga chiqarilgan.**

Tarixchi olim Qahramon Rajabovning yozishicha, amir Umarga xayrixoh bo‘lgan 50 kishi qatl qilinadi. Umarning o‘zi esa yashirinishga ulguradi. Nasrullo hokimiyatni egallagach, unga omonlik berilib, Xurosonga yuboriladi. Sobiq amir Hirot, Mashhad, Balxda yashaydi, so‘ngra Qo‘qonga kelib, Qo‘qon xoni Muhammad Alixon (1822–1841) panohida bo‘ladi. Qo‘qon xoni o‘z singlisini Umarxonga nikohlab beradi. Herman Vamberining fikricha, amir Umarxon oradan ko‘p o‘tmay Qo‘qonda vabo kasalligi tufayli vafot etadi va jasadi Buxoroga keltirilib dafn etiladi. Biroq ba’zi tarixchilar (masalan, tarixchi Mirzo Abdulazim Somiy) Umarxon o‘z akasi amir Nasrullo tomonidan o‘ldirilgan, degan fikrni ham bayon etgan. Vaholanki, 19 yoshida vabodan o‘lgan Umarxonning o‘limiga birodari Nasrulloning hech qanday aloqasi bo‘lmaganini o‘sha davrga oid boshqa xolis manbalar tasdiqlaydi. U ikki yilcha sargardonlikda yurib, hijriy 1244- sanada (1828/1829) Qo‘qonda vafot etgan. Jasadi Buxoroga keltirilib, Xoja Naqshband mozoridagi bobosi amir Doniyol qabri yoniga qo‘yilgan.

**Bilib oling!**

**Mang‘itlar sulolasining yettinchi hukmdori Nasrullo 1806-yil 1-iyunda Buxoro shahrida dunyoga keldi. Nasrulloning ma’naviy kamolotga erishuvida Buxoroda katta nufuzga ega bo‘lgan mashhur shayx Muhammad Husayn al-Alaviy al-Buxoriy (1785–1870) katta rol o‘ynagan. Keyinchalik, Nasrullo o‘zining piri hisoblangan bu shayxni Romiton tumanidagi Qori**

**Kamol qishlog‘idan Buxoro shahriga ko‘chirib keltirib, unga Shayx Habibulloh xonaqosidan maxsus hujra ajratib bergan va nafaqa tayinlagan.**

Buxoroda hokimiyat uchun kurashda amir Haydarning har uchala o‘g‘liga navbati bilan yordam bergan va uchala hukmdorning ham xizmatida ozmi-ko‘pmi muddat bo‘lgan munshiy va tarixchi Mirzo Shams Buxoriy (1804–1868) yozgan «Buxoro, Qo‘qon va Qoshg‘arning ayrim voqea-hodisalari bayoni» nomli asarda amir Nasrulloning Buxoro amirligi taxtini egallashda ko‘p qon to‘kkani va taxtga chiqqandan keyin ham har kuni 50–100 kishini qatl qilib turgani haqida yoziladi. Mirzo Shams Buxoriyning o‘zi ham bu paytda muayyan muddat amir Nasrullo xizmatida bo‘lganini, biroq keyinchalik Shahrisabzga borib, u yerda 11 oy yashagach, so‘ngra Qo‘qonga – badarg‘alikda yurgan sobiq amir Umarxon huzuriga borganini inobatga oladigan bo‘lsak, u amir Nasrulloga muxolifatda bo‘lib, uning faoliyatini haddan tashqari qora bo‘yoqlarda tasvirlaganining sabablari oydinlashadi.

Amir Nasrullo hokimiyatni egallagach, Buxoro darvozalarini u kelgan vaqtda berkitib jang qilgan Ismatullohbiy qalmoq va uning o‘g‘lini, qo‘shin boshliqlarini qatlga buyurdi. Tarixchi va davlat arbobi Mirzo Salimbekning yozishicha, amir Nasrullo o‘zining tirik qolgan 4 ukasini Narazim viloyatiga yarg‘u (surgun) qilib yuboradi. Boshqa manbalarda (Byorns va Vamberining asarlarida) yozilishicha, Amudaryo sohilidagi mulklarning biriga yuborilgan uch birodarini Nasrullo maxfiy tarzda o‘ldirtirib yuborgan. Biroq Buxoro tarixchilari bu shahzodalarning qismati to‘g‘risida hech narsa yozib qoldirishmagan.

Mirzo Salimbekning yozishicha, amir Nasrullo tomonidan unga hokimiyatni qo‘lga kiritishida katta yordam bergan Muhammad Hakimbiy qo‘shbegi mamlakatning Bosh vaziri (qo‘shbegisi) lavozimiga, uning o‘g‘li Qarshi (Nasaf) viloyati hokimligiga tayinlangan. Buxoroda boshboshdoqlik va tartibsizlik natijasida yuzaga kelgan turli g‘alayon va isyonlar bostirilgan. 1827-yil nufuzli akobirlar va a’yonlardan quyidagilar turli hududlarga hokim qilib tayinlanadi:




**Bilib oling!**

**Amir Nasrullo o‘z hukmronligi davrida islom shariati ko‘rsatmalariga qat’iy amal qilgan. Nasrullo jasur va dovyurak kishi bo‘lgani bois unga «bahodurxon» va «boturxon» unvonlari berilgan. Ahmad Donishning yozishicha, «Amir Nasrullo vazmin va qo‘rqmas, qattiqqo‘l va zukko hukmdor edi. U o‘z hukmronligi davrida el va ulusda fitna chiqarishda nom qozongan, markaziy hokimiyatga qarshi urug‘-qabilalarning turli isyonlarida qatnashgan yoki ilgarigi amirlarga nisbatan ko‘rnamaklik qilganlarning barchasini jazoladi va yo‘q qildi. O‘z tarafdorlariga esa ko‘p yaxshiliklar qildi va mehribonlik ko‘rsatdi… Uning mulklari kengaygan. Qo‘qondan Kesh (Shahrisabz)gacha bo‘lgan butun mamlakatlar unga bo‘ysungan».**

Tarixchi olim Qahramon Rajabovning qayd etishicha, amir Nasrullo taxtga chiqqach, o‘z manfaatini davlat va xalq manfaatidan ustun qo‘ygan saroy amaldorlari hamda akobirlarni egallab turgan lavozimlaridan chetlashtirdi, ularga nisbatan qat’iy jazo choralarini ko‘rdi. Masalan, o‘z

davrida Nasrulloga amirlik taxtini egallash uchun katta yordam bergan Muhammad Hakimbiy qo‘shbegining ta’sir doirasi tobora kengayib boradi. U amir Haydar davridan boshlab o‘tgan to‘rt mang‘it amirlarining qo‘shbegisi lavozimida roppa-rosa 40 yil turgan. Hakimbiy o‘z hokimiyatini shu darajada kuchaytiradiki, amirlikning eng asosiy lavozimlariga o‘z o‘g‘illari va qarindosh-urug‘larini tayinlaydi. 1831–1833-yillarda Buxoroga sayohat qilgan Aleksandr Byornsning yozishicha, u Buxoroda bo‘lgan paytda Hakimbiy qo‘shbegining ikki birodari ikki viloyatga, 13 o‘g‘li esa turli viloyatlar va tumanlarga hokim bo‘lgan. Hatto Hakimbiy qo‘shbegi o‘g‘illaridan birini o‘z o‘rniga, keyinchalik, qo‘shbegi bo‘lishi to‘g‘risida qaror ham qabul qilgan. Hakimbiyning o‘zi ham bu lavozimni otasidan meros qilib olgan edi.

Hakimbiy qo‘shbegining bu darajada kuchga ega bo‘lishida qaynotasi, Qarshi hokimi Ayozbiyning ham o‘rni katta edi. Ular mamlakat boshqaruvida o‘zlarining aqliy qobiliyati va uddaburonligi bilan alohida ajralib turgan. Shuningdek, Hakimbiy qo‘shbegining katta miqdordagi mulklarida minglab qullar mehnat qilgan. Uning son-sanoqsiz chorvasi (ot va tuyalari) mavjud bo‘lib, qo‘shbegining savdo karvonlari Rossiya va boshqa davlatlarga muntazam qatnab turgan. Xullas, Hakimbiy mamlakatdagi eng yirik amaldorga aylandi. Uning qudrati ortib borishi, ko‘p sonli qarindosh-urug‘lari va oila a’zolarining amirlikdagi turli nufuzli lavozimlarni egallab olganligi, ya’ni hokimiyat ichida o‘ziga xos hokimiyat vujudga kelgani, ikkinchi tomondan, Hakimbiy qo‘shbegi va uning yaqin kishilari tomonidan xalq va davlat mulkini talon-toroj qilinishi, katta miqdordagi davlat g‘aznasining o‘zlashtirilishi, uchinchi tomondan, Hakimbiy qo‘shbegi xonadoni qo‘lida to‘plangan ulkan miqdordagi boylikka egalik qilish ishtiyoqi, oxir-oqibatda, amir Nasrulloning sabr-kosasini to‘ldirdi.

Hakimbiy shariat sudi (qozixona) ixtiyoriga topshirildi. U davlat g‘aznasini o‘zlashtirganlik va fuqaroga jabr-zulm qilganlikda ayblandi hamda o‘z lavozimidan olib tashlanib, avval Qarshiga, so‘ngra Nurotaga badarg‘a qilindi. Hakimbiy o‘rniga Rahmonberdi turkman qo‘shbegi lavozimiga tayinlandi. Oradan ko‘p o‘tmay Hakimbiy qo‘shbegi bilan

birgalikda uning keksa qaynotasi Ayozbiy ham zindonga tashlandi va ularning har ikkalasi 1840-yilning bahorida qatl qilindi. Amir Nasrullo qudratli amaldorlarni oʻrtadan olib tashlagach, oʻz ichki siyosatida qattiqqoʻllik bilan tartib oʻrnatishga intildi. Uning qattiqqoʻl siyosatiga qarshi chiqqan mansabdorlarni esa ayamasdan qattiq jazoladi. Bu haqda Mullo Olim Mahdum Hoji oʻzining «Tarixi Turkiston» asarida «Amir Nasrullo shul darajada qahr-u gʻazablik edikim, hech bir vazir roʻbaroʻsiga kelib ishning noma'qulini aytolmas edi», deb yozadi.

**Bilib oling!**

**Amir Nasrulloning musavvir Belousov tomonidan chizilgan surati Buxoroda 1841–1842-yillarda Butenev josuslik missiyasi tarkibida boʻlgan sharqshunos Nikolay Xanikovning «Buxoro xonligi tarixi» («Описание Бухарского ханства») kitobida e'lon qilingan. Bu surat Buxoro amirlarining musavvir tomonidan chizilgan dastlabki suratidir.**



Amir Nasrullo davlatdagi ichki muammolarni hal qilgach, amirlik hududini yagona markaz atrofida birlashtirish va davlat chegaralarini kengaytirish yoʻlida harakat boshladi. U 1843-yili Marvni ham oʻziga boʻysundirdi. Xiva xonligi bilan Buxoro amirligi oʻrtasidagi ziddiyatlar bu davrda ancha keskinlashdi. Amir Nasrulloning Qoʻqon yurishida ekanligidan foydalangan xivaliklar 1842–1843-yillarda Buxoro hududiga hujum qildilar. Xiva xonining Marv turkmanlarini Buxoro amirligi yerlariga hujum qilishga undagani bu ikki davlat oʻrtasidagi oʻzaro munosabatlarni xarakterlaydigan voqealarga misol boʻladi. Har ikki oʻzbek davlati bu paytda asosan Marvni oʻz hududiga kiritish uchun intilgan edi. Pirovardida, bu kurashda Nasrullo gʻolib chiqib, Marv yana amir Shohmurod davrida boʻlgani singari Buxoro amirligi hududining tarkibiy qismiga aylandi.

Xorazm xoni Ollohqulixon (1825–1842) va Rahimqulixon (1842–1845) davrlarida xorazmliklar bir necha marta Buxoro yerlariga yurish qilganlar. Bunga javoban amir Nasrullo 1843-yil Xorazmga yurish qilib, Hazoraspni qamal qildi. Biroq amir Nasrulloning Xiva xonligi yerlarini ham Buxoro davlatiga birlashtirib, mintaqada yagona o‘zbek davlatini tuzish g‘oyalari amalga oshmagan. Amirning faoliyati tashqi dushmanlar bilan birga Buxoro amirligi hududidagi ichki dushmanlar va turli ayirmachi kuchlarga qarshi to‘xtovsiz kurashlar ostida ham kechdi. Xususan, Nasrullo Buxorodagi markaziy hokimiyatga bo‘ysunishni istamagan va unga qarshi ayirmachilik kayfiyatida bo‘lgan kenagaslar tasarrufidagi Shahrisabz va Kitob bekliklariga qarshi uzoq yillar murosasiz kurash olib bordi.

*Amir Nasrullo va kenagaslar o‘rtasidagi kurash*. Amir Nasrullo Buxoroda hokimiyatni egallagan davrda Shahrisabz Doniyol kenagas boshchiligida anchagina kuchli, o‘zini himoya qilishga qodir, amirlikdagi siyosiy hayotga ta’sir ko‘rsata oladigan o‘lkaga aylangan edi. 1836-yilda Doniyol kenagas vafotidan so‘ng uning vasiyatiga ko‘ra Shahrisabzga katta o‘g‘li Xo‘jaqulbiy, Kitobga esa kichik o‘g‘li Bobobek dodxoh hokim qilib tayinlangan. Ko‘p o‘tmasdan aka-ukalar o‘rtasida kurash boshlandi. 1846-yilda Xo‘jaqulbiy o‘n yillik hukmronlikdan so‘ng vafot etdi. Uning vafotidan keyin Shahrisabzga o‘g‘li Ashirqulibiy, Kitobga esa ukasi Iskandarbiy (Doniyol kenagas o‘g‘li) hokim bo‘lib qolishadi. Tez orada Iskandarbiy Shahrisabzni Ashirqulibiy qo‘lidan tortib oladi va otasi kabi Buxoro amiriga bo‘ysunmaslik siyosatini olib boradi. Uning bu siyosatini ayrim hokimlar va saroy amaldorlari qo‘llab-quvvatlaydi.

Shu tariqa, Shahrisabz viloyati amirlik hududidagi muxolifat markaziga aylanib, bu amir Nasrulloning markazlashtirish siyosatiga to‘siq bo‘lgan. Iskandarbiyning harakatlarini hatto qo‘shni Qo‘qon xonligi faol qo‘llab-quvvatlab turgan. Qo‘qon xonlari Buxoro amirligi kuchsizlanib, mustaqil bir nechta mulklarga bo‘linib ketishidan manfaatdor edi, albatta. Shahrisabz vohasi misolida Turkiston mintaqasida to‘rtinchi o‘zbek davlatining tashkil topishi xalqning yutug‘i emas, balki millat fojeasi bo‘lishi tayin edi.

Mirzo Abdulazim Somiyning yozishicha, amir Nasrullo 20 yil mobaynida Shahrisabz ustiga 32 marta harbiy yurish qilib, nihoyat, 1856-yil Shahrisabzni uzil-kesil egallagan. Boshqa bir tarixchi olim va adib Sadriddin Ayniy esa amir Nasrullo Shahrisabz ustiga 30 yil mobaynida 32 marta yurish uyushtirganini yozadi. Tarixchi olim Qahramon Rajabovning fikricha, tarixchi Somiy keltirgan raqamlar haqiqatga yaqindir. Shahrisabzga qilingan harbiy yurishlar ichida 1827-, 1844-, 1856-yillarda qilingan yurishlar alohida ajralib turadi. Bu yurishlar natijasida Shahrisabz 1856-yili uzil-kesil Buxoroga boʻysundirildi.

**Bilib oling!**

**Amir Nasrullo Shahrisabz hokimi Iskandarbiyni butun oila a'zolari va yaqinlari bilan Buxoroga joʻnatadi. Unga Buxoro shahrida katta hovli va ikkita bogʻ tortiq qiladi hamda uni Qorakoʻl viloyatiga hokim etib tayinlaydi. Amir Nasrullo Iskandarbiyning Yoqubbiyga turmushga chiqqan singlisiga *(asl ismi noma'lum, biroq u Buxoroda Kenagas oyim sifatida mashhur boʻlgan)* uylanadi. Yoqqubbiyning oʻzini esa Chorjoʻyga badargʻa qildiradi. Lekin Iskandarbiy payti kelganda amir Nasrulloni yoʻq qilish haqida oʻylagan. Bu fazifani amir haramidagi singlisi Kenagas oyim bajargan. Manbalarda aytilishicha, u amir uxlab yotganida qulogʻiga simob quyib yuborgan. Amir esa ogʻir dardga chalinib, uzoq vaqt davomida kasallik sababini bilmagan. Keyin esa simob ta'siri taxmin qilinib, malika jallod qoʻliga topshirilgan.**

Tarixchi olim Qahramon Rajabovning fikricha, amir Nasrulloning Iskandarbiyning singlisiga uylanishdan asosiy maqsadi Shahrisabz kenagaslari oʻrtasida katta obroʻ-e'tiborga sazovor *vallamiylar* bilan qarindoshlik aloqalarini oʻrnatib, ushbu qarindoshlik rishtalari orqali Shahrisabzni oʻz davlatining ajralmas qismi sifatida ushlab turish edi. Biroq amir Nasrulloning bu tadbiri keyinchalik oʻziga qimmatga tushdi. U oʻzining yangi «qarindoshlari»ning fitnasi natijasida halok boʻlgan.

Amir Nasrullo Shahrisabz vohasini qo‘lga kiritgandan so‘ng Shahrisabzga Abduxoliqbek (keyinchalik Olloyorbek), Kitobga Olloyorbek (keyinchalik Hamidxo‘ja va Fayzibiy), Yakkabog‘ga Hamidxo‘ja kabi mang‘it urug‘idan bo‘lgan beklarni hokim qilib tayinlanadi. Xullas, amir Nasrullo o‘ziga bo‘ysunishni istamagan turli viloyat va tumanlardagi hokimlarni o‘zgartirib, ularning o‘rniga o‘ziga sodiq odamlarni ko‘tardi.

## 1.9. QO‘QON XONLIGI VA BUXORO AMIRLIGI O‘RTASIDAGI ZIDDIYATLAR. AMIR NASRULLONING QO‘QONNI BO‘YSUNDIRISHI

Amir Nasrullo Xorazm va va Qo‘qon xonliklarini Buxoro atrofida birlashtirishga uringan hukmdorlardan biri edi. Mamlakatning hududiy yaxlitligini tiklash uchun u sharqiy hududlarga yurish qilib, Qo‘qon xonligi tomonidan tortib olingan Bashog‘ir, Xo‘jand, O‘ratepa, Toshkent, Jizzax va Zominni 1840–1842-yillarda Buxoroga qaytardi. Bu paytda Qo‘qon xonligida ham ichki vaziyat keskinlashib borayotgan edi. Qo‘qon xoni Muhammad Alixon (1822–1841) va ukasi Sulton Mahmudxon o‘rtasidagi kelishmovchilik ham ayni muddao bo‘ldi. Ba’zi ulamolarning da’vati va fatvosi hamda Qo‘qon xonidan norozi ayrim amaldorlarning chaqirig‘i bilan amir Nasrullo Qo‘qon ustiga yurish qilib, 1841-yil noyabrda xonlik hududini egalladi. Qo‘qon xoni Muhammad Alixon o‘zini Buxoro amiri Nasrulloning noibi sifatida tan olib, o‘z ukasi Sulton Mahmudxon foydasiga taxtdan voz kechdi.

**Bilib oling!**

**Qo‘qon xonligi tarixi bo‘yicha yirik mutaxassis olim Haydarbek Bobobekov o‘zining «Qo‘qon tarixi» asarida etnograf va sharqshunos Vladimir Nalivkin (1852–1918)ning Muhammad Alixon haqida quyidagi fikrlarini keltirib o‘tadi: *«U o‘jar, injiq, tantiq qilib o‘stirilgan, serxarxasha, badjahl va axloqan buzilgan. Saroy amaldorlari may, sharob va ayollar bilan unga xushomadgo‘ylik qiladi».***

**Shuningdek, Muhammad Alixonning onasi mashhur shoira Nodirabegim davlatni boshqarish ishlariga o‘rinsiz aralashib turgan. Nodirabegimning bu harakatlari saroy ichidagi ayrim amaldorlar va din arboblari – ulamolarga yoqmagan. Muhammad Alixonning ishratbozlik va axloqsizligi shu darajaga yetganki, u hatto marhum otasi Umarxonning kanizagiga uylangan. Aslini olganda, Muhammad Alixon bu ayolni otasi tirikligida yaxshi ko‘rgan. Is’hoqxon To‘ra Ibrat (1861–1937)ning «Tarixi Farg‘ona» asarida keltirilishicha, bu ayolning ismi Podshohxon oyim bo‘lib, u Farg‘ona beklaridan Mahmudbekning qizi edi va juda chiroyli ayol bo‘lgan.**

Qo‘qon va Buxorodagi bir guruh din ulamolari ham Muhammad Alixonning axloqsizligi va ichkilikka mukkasidan ketganini aytib, amir Nasrulloni islom dinining Turkistondagi himoyachisi sifatida Qo‘qonga yurish qilishga da’vat etishgan. Chunki Buxoro amirlari dunyoviy hukmdor bo‘lish bilan birgalikda, ayni paytda, butun islom dunyosidagi xalifa – turk sultonlarining Turkiston mintaqasidagi o‘ziga xos noibi, ya’ni amiri ham hisoblangan.

Xullas, Qo‘qonda Muhammad Alixon tomonidan shariatga zid ishlarning yana davom ettirilishi amir Nasrulloning Qo‘qon yurishiga bahona bo‘lib xizmat qilgan. Shuningdek, Qo‘qon xonligi hududini uzil-kesil Buxoroga qo‘shib olish hamda Movarounnahr va Xorazmni yaxlit davlat ostiga birlashtirish niyati Nasrulloni 1842-yil bahorida Qo‘qon ustiga yangi yurish qilishga undaydi. Buning ustiga, Qo‘qonning o‘zida amir Nasrullo tarafdorlari ko‘payib, yangi Qo‘qon xoni Sulton Murodxon va sobiq xon Muhammad Alixonga nisbatan norozilik kuchaygan edi. 1842-yil aprelda amir qo‘shini tomonidan xonlik hududi to‘la zabt etilib, poytaxt Qo‘qon shahri egallangan. Qo‘qonliklarning bir guruhi Buxoro qo‘shiniga shaharni jangsiz topshirganlar.



**Amir Nasrullo**

**Bilib oling!**

**Mirzaolim Mushrifning «Ansob us-salotin va tavorix ul-xavoqin» («Sultonlar nasabi va xoqonlar tarixi») nomli asarida yozilishicha, Qo‘qon xonlari Muhammad Alixon va ukasi Sulton Mahmudxon Qo‘qondan qochib chiqib, Andijon yaqinadigi Oyimqishloqda bir kampirning uyiga tushib, kechqurun unga atala qildirib, ichib uxlaganlaridan so‘ng erta saharda uy egasi bo‘lgan kampir ularni tanib qolib, masjidga to‘plangan yurt oqsoqollariga xabar beradi. Qishloq ahli va silohiylar kelib, qochoq xonlarni qo‘lga olishadi. Ular zudlik bilan Qo‘qonda turgan amir Nasrullo huzuriga keltiriladi. Nasrullo farmoni bilan Qo‘qon xoni Sulton Mahmudxon, uning birodari Muhammad Alixon, Muhammad Alixonning 14 yoshli o‘g‘li Muhammad Aminbek qatl qilinadi. Biroq Nasrullo bu bilan cheklanmasdan, uni haqorat qilgan xonzodalarning onasi – mashhur shoira Nodirabegim, Muhammad Alixonning zavjasi, oyimi va joriyasi – to‘rt ayolni hamda boshqa bekzodalarni ham o‘ldirtiradi.**

Professor Qahramon Rajabovning fikricha, odatda biror hukmdor qo‘shni davlat hududini bosib olsa, eng avvalo, o‘sha davlat podshosi va uning oila a’zolarini qatl etgan. Nasrullo ham bu o‘rinda hokimiyatning o‘sha qoidasiga amal qilgan. Biroq uning Qo‘qondagi qatllarini oqlab bo‘lmaydi. Uning Muhammad Alixon va onasi, buyuk shoira Nodirabegimni qatl ettirishi tariximizning mash’um hodisalaridan biridir.

Xonlik hududi egallangach, amir Nasrullo bu yerga Samarqand hokimi lavozimida ishlayotgan Ibrohim parvonachi mang‘itni noib qilib qoldirgan. Lekin bu tadbir salbiy oqibatlarga olib kelgan. Noib mahalliy aholiga zulm o‘tkazib, soliqlarni ko‘paytirgan. Natijada tez orada Qo‘qon qo‘ldan ketadi. 1842-yilning yozida, oradan atigi 3 oy o‘tgach, qo‘qonliklar qo‘zg‘olon ko‘tarib, qipchoqlar yordamida shaharda turgan buxoroliklar qo‘shinini tor-mor qilishadi va Sheralixonni Qo‘qon xonligi taxtiga o‘tqizishadi.

# XIX asr o‘rtalarida O‘rta Osiyo davlatlari



## 1.10. BUXORO AMIRLIGINING ROSSIYA, TURKIYA, ERON, ANGLIYA DAVLATLARI BILAN DIPLOMATIK ALOQALARI

Mang‘itlar sulolasi hokimiyat tepasiga kelganidan so‘ng tashqi siyosatining asosiy yo‘nalishlari mintaqa va uning atrofida yuzaga kelgan geosiyosiy holat bilan bog‘liq holda belgilandi.

**Buxoro–Rossiya munosabatlari.** Davlatning Rossiya bilan elchilik munosabatlari yangi bosqichda rivojlana boshladi. XVI–XVII asrlar davomida ikki hudud o‘rtasidagi savdo masalalari, savdogarlarning haq-huquqlarini himoya qilish, boj undirish va boshqa masalalarning yechimi bilan bog‘liq savdo-diplomatik aloqalar asta-sekinlik bilan muayyan siyosiy masalalar yechimiga yo‘naltirilgan aloqalar tusini ola boshladi. Rossiyaning Turonga qiziqishi ortib borishi natijasida uning siyosiy maqsadlari ham yiriklasha bordi. Dastlab, Rossiya tomonidan Turon haqida mayda ma’lumotlar to‘plashdan boshlangan harakat asta-sekinlik bilan siyosiy xarakter kasb eta boshladi. Bu ashtarxoniylar davrida Buxoroga Pyotr I tomonidan yuborilgan Florio Beneveni elchiligi (1721–1725) misolida kuzatilgan edi.

1774-yilda Buxorodan Rossiyaga Astraxan orqali rus manbalarida Ernazar Maqsudov nomi bilan mashhur Mulla Ernazar elchiligi yuboriladi. Uning oldiga Buxoro savdo karvonlariga Orenburg yaqinida Yemilyan Pugachyov va ko‘chmanchi qozoqlarning talonchilik hujumlari orqali yetkazilgan zararni qoplashni so‘rash vazifasi qo‘yilgan edi. Shuningdek, ushbu elchilik tomonidan ikki tomonlama savdo aloqalarini rivojlantirish uchun Rossiya qozoq juzlaridagi o‘z maqeyini mustahkamlashi lozimligi aytiladi. Siyosiy mazmunga ega bu taklif imperator kengashida ko‘rib chiqilib, Rossiyaning diqqatini o‘ziga tortadi. Asosiy masala karvonlarga yetkazilgan zararni qoplash haqidagi iltimosni rad etgani holda Rossiya hukumati Buxoro savdogarlariga Kaspiy dengizi orqali besh yil davomida bojsiz savdo qilish huquqini beradi. Mulla Ernazar Buxoroga qimmatbaho sovg‘alar va madrasa qurilishi uchun ajratilgan 4 ming kumush rubl bilan qaytadi.

**Bilib oling!**

**Tarixchi olima Guldona Taniyevaning yozishicha, Mulla Ernazar Maqsud o‘g‘li juda ko‘p marta savdo ishi bilan hamda rasmiy elchi sifatida Rossiya imperatorlari huzurida bo‘lgan. U savdo yuzasidan Yelizaveta Petrovna (1741–1761) saroyida, 1762-yilda rasmiy elchi sifatida qozoq xoni Nuralixon nomidan Pyotr III huzurida, 1774–1775-yilda birinchi marta, 1779–1780-yilda ikkinchi marta Buxoro xoni nomidan Yekaterina II (1762–1796) saroyida bo‘lgan.**




**Rossiya imperiyasi Tashqi siyosat arxivi fondida 1762-yilning 6-iyunida Rossiya Tashqi ishlar kollegiyasi devonxonasida ro‘yxatga olingan bir hujjatda yozilishicha, u 1745-yildan boshlab, uzoq yillar Rossiyaga savdo bilan qatnab kelgan.**

**1776-yilning 19-dekabrida Yekaterina II Ernazar Maqsud o‘g‘lining Kaspiy orqali savdoni rivojlantirishi uchun 5 yil muddatga 10 ming rubl miqdoridagi mollar bilan bojsiz savdo qilishiga ruxsat beradi. Hatto imperator unga Kaspiy dengizida savdo qilishi uchun bitta kema ham sovg‘a qiladi.**

Buxorodan 1805-yilda Peterburgga yuborilgan elchi, garchi u Rossiya ma’muriyati talabiga binoan soxta pul yasovchi Valit Xamitov va uning sheriklari ixtiyorida bo‘lgan asbob-uskunalarni olib kelgan bo‘lsa-da, qo‘yilgan talabning faqat bir qismigina bajarilganligi uchun uning hujjatlari rasmiy emas, degan bahona bilan orqasiga qaytarib yuboriladi. Orenburg harbiy gubernatori bu haqda Rossiya tashqi ishlar vazirligiga yozma axborot yo‘llaydi, albatta. Rossiya tashqi ishlar vaziri Andrey

Budberg 1806-yil 19-noyabrda Buxoro amiri Haydar nomiga bitilgan va podshoh nazaridan oʻtkazilgan ushbu maktubda 1805-yilda Orenburgga Buxoro elchilari sifatida ikki savdogar – Mirzabek Allayorov va Gʻofurjon Navroʻzjonovlarning kelganini va ular Orenburg harbiy gubernatori Grigoriy Volkonskiyga soxta pul yasovchi Valit Xamitovdan musodara qilingan asbob-uskunalarni topshirganini bildiradi. Orenburg harbiy gubernatori Grigoriy Volkonskiy 1807-yil bahorida maktublarni oʻz ishonchli odamlari bilan Buxoro hukmdoriga yoʻllaydi. Rossiya tashqi ishlar vaziri Andrey Budbergning xatlari bilan birga harbiy gubernator oʻz nomidan ham amir Haydarga maxsus maktub bilan murojaat qiladi. 1807-yil 20-martda bitilgan ushbu maktubda u amir Haydardan soxta pul yasovchini va uning sheriklarini zudlik bilan Rossiya maʼmuriyatiga topshirishni talab qiladi. Buxoro hukmdori amir Haydar Orenburg harbiy gubernatoriga 1807-yil avgust oyida yoʻllagan javob maktubida Rossiyaning bir viloyati hokimi bilan mustaqil davlat hukmdori bevosita muzokaralar olib borishi mumkin emasligi, harbiy gubernator maktubida koʻtarilgan masalalar yuzasidan amirga faqat bevosita Rossiya podshosiga murojaat qilishi lozimligi haqida mulohazalar bayon etilgan.

1809-yilda Rossiyadan Buxoroga maxfiy suratda Odilnosir Subhonqulov Orenburg harbiy gubernatori nazorati ostida yuboriladi. Subhonqulov Rossiya–Buxoro oʻrtasidagi karvon yoʻllaridagi xavfsizlikni taʼminlash, karvon yoʻllaridagi jinoyatchilikka qarshi kurash maqsadida kelgan edi. Shuningdek, u Buxoroda qoʻlga olingan 3 rus asirini ham ozod etishga muvaffaq boʻlgan. 1814- va 1818-yillarda Rossiyaga Azimjom Moʻminjonov boshchiligidagi ikki rasmiy elchilik yuboriladi. Bevosita Azimjon devonbegi boshchiligidagi birinchi elchilikka Buxoro–Rossiya munosabatlarini mustahkamlash; ikkinchi elchilikka Turkiyaga Rossiya hududlari (Astraxan) orqali oʻtishga ijozat olish masalasini hal etish yuklangan edi.

**Mazkur missiya natijasida:**

☑ Buxoro–Rossiya savdo aloqalariga oid maxsus bojxona qoidalari (huquqiy hujjat) tuziladi;

☑ Orenburg yo‘nalishidagi bojxonalarda buxorolik fuqarolar ishlari ko‘rilayotganda, bu ishlar bo‘yicha mazkur bojxonalarga buxorolik savdogarlar o‘zlari ichidan saylagan ikki vakil kiritilishi ko‘zda tutiladi;

☑ Orenburg chegara komissiyasida buxoroliklar da’volarining ko‘rib chiqish tartibi belgilanadi;

☑ buxoroliklarga o‘z mollarini bir bojxonadan ikkinchisiga ko‘chirishga ruxsat beriladi.

Rossiya imperiyasi ham bu paytda quyidagi va boshqa vakillarini amirlik hududiga yuborib, asl niyatlarini niqoblagan holda Buxoro amirligi bilan o‘zaro hamkorlik qilish va savdo-sotiq aloqalarini rivojlantirishga uringan:




1833-yili Vasiliy Perovskiy Orenburg general-gubernatori etib tayinlangach, Rossiya imperiyasining O‘rta Osiyoga faol harbiy harakatlari boshlanadi. Pyotr Perovskiy Buxoroning siyosiy ahvolini, uning ichki va tashqi savdosini bilishga qiziqib, Orenburg savdosini o‘rganib chiqadi. Shu maqsadda u Buxoroga maxfiy ko‘rsatma bilan Pyotr Demezonni elchi qilib jo‘natadi. Elchi Buxoroning Rossiyaga munosabati masalasini va O‘rta Osiyoning boshqa davlatlar bilan savdo aloqalarini o‘rganishi kerak edi.

**Bilib oling!**

**Pyotr Demezon mulla kiyimida, Mulla Ja’far ismi bilan Buxoroga kelgan. Tarjimonlik va o‘qituvchilik faoliyati uning sharq tillari, urf-odatlari va sharqona odob borasidagi bilimlarini doimo takomillashtirib borishga imkon yaratgan hamda Sharq mamlakatlarida sodir bo‘layotgan voqealardan doimo xabardor bo‘lib turishiga yordam bergan. Pyotr Demezon 1833–1834-yillarda Buxoroda bo‘lib, Buxoro tarixi bilan bog‘liq ko‘p ma’lumotlarni yig‘gan. Keyinchalik bu xabarlar tarixchi Naftula Xalfin tomonidan nashr qilingan.**

Konstantin Butenev boshchiligidagi josuslik missiyasining asosiy maqsadi Buxoro va unga qo‘shni mamlakatlar to‘g‘risida ma’lumotlar to‘plashdan iborat edi. Amir Nasrullo Yevropa davlatlarining shubhali takliflariga asosli ravishda ishonmay, Usmonli turk sultonligi bilan aloqalarni faollashtirishga intiladi. Biroq Usmonli turk sultonligi va Eronga yuborilgan elchilar ko‘zlangan maqsad (Yevropa davlatlarining agressiyasiga qarshi islom davlatlarining ittifoqini tuzish)ga erisha olmay, orqaga qaytishga majbur bo‘ladi.

**Buxoro–Turkiya aloqalari.** Mang‘itlarning Rus hukumati bilan o‘zaro kelishmovchiliklaridan foydalangan Usmoniylar davlati ularni ruslarga qarshi ittifoqqa tortishga harakat qildi. 1776-yilda Istambulga kelgan elchi Muhammad Badi bilan yuborilgan javob maktubida musulmonlar o‘rtasida birlik yo‘qligi, Usmoniylar sultoni mang‘it hukmdorlarini qirg‘iz va qozoqlarni Rossiyaning chegara hududlariga hujumlar uyushtirishga chaqirishi, Buxoro ulamolarini Usmoniylar uchun duoda bo‘lishlari so‘ralgan edi. 1783-yilda Qrim Rossiyaga qo‘shib olinadi va 1787–1792-yillarda rus-turk urushiga yo‘l ochib beradi. Usmoniylar davlati amirlik elchilari orqali Buxoroni ham bu urushga tortishga harakat qilgan. Bu maqsadda 1785-yilda turk elchisi Olamdor Mehmed Sayid og‘a boshchiligidagi elchilar Buxoro saroyiga keladi. Elchi orqali turk sultoni endigina taxtga o‘tirgan Shohmurodni Rossiyaga

qarshi chiqish, Dashti Qipchoqda yashovchi qirg'izlar va qozoqlar orasida ruslarga qarshi g'azovot g'oyasini targ'ib qilish, Rossiyada yuz berayotgan voqealar haqida Usmoniylarni xabardor qilib turish kabilarni iltimos qilgadi. Bunga javoban, amir Shohmurod mang'itlarda qurolning yetishmasligi, Usmoniylar tarafi Buxoroga qurol-aslaha yetkazib bergan taqdirda, u harbiy harakatlar boshlashi va Rossiya bilan chegaradosh yerlarda harbiy istehkomlar qurishi mumkinligini bildiradi. Shuningdek, mang'it amiri tomonidan Rossiya Buxoro uchun asosiy siyosiy raqib emasligi, u bilan muntazam savdo aloqalari mavjudligi, Buxoroning asosiy dushmani Eron ekanligi ko'rsatilib, unga qarshi birgalikda kurashishni taklif etadi.

1789-yilda Shohmurodning elchisi Muhammad Badi Istanbulga boradi. U keltirgan maktubda Eron ustidan shikoyat qilinib, uning turonlik ziyoratchilarni haj safariga borishlariga to'sqinlik qilayotgani bildiriladi. Shohmurod, shuningdek, Usmoniylar Rossiya bilan urushda yutib chiqishiga umid bildirib, g'alabaga erishilganida, o'rtada tuzilajak tinchlik shartnomasida Rossiyaning Buxoroga hujum qilmasligi haqidagi bandni kiritishni taklif etadi. Usmoniylar sultoni Salim III (1789–1808) Buxoro amiri Shohmurodga xat yo'llab, Rossiyaga qarshi urush boshlaganini, bu urushga Dog'iston xalqlari, cherkes, abxaz qabilalari va qabartoy xalqlari shay turganini hamda Buxoro hukmdori ham bu urushga bosh qo'shishi kerakligini bildirgan. Lekin amir sultonning bu taklifini qabul qilmaydi. U bu orqali Rossiya bilan munosabatlar yomonlashuvining oldini olmoqchi edi. Shu masalada 1796-yil u Rossiyaga elchi yuborib, Usmoniylar taklifini qabul etmaganini bildirgan.

Amir Shohmuroddan keyin Buxoro taxtiga chiqqan amir Haydar Usmoniylar bilan aloqalarni davom ettirishga harakat qilgan hamda taxtga chiqqanligini bildirish uchun Eshmuhammad devonbegi va Mirza Muhammad Yusufni Istanbulga yuborgan. Usmoniylar sultoni Buxoro amiriga shunday javob qaytaradi: *«Amir hazratlari, siz yuborgan noma va hadyalar elchingiz vositasida bizga yetib keldi. Otangizning vafotini eshitib qayg'uga botdik. Qayg'umizni sizning taxtga chiqqaningiz biroz bo'lsa-da yengillashtirdi. Izhor qilgan do'stligingiz davomli bo'lsin».*

Buxoro amirlarining mintaqada yuzaga kelgan holatda o‘ziga ittifoqchilar qidirish borasidagi harakatlari XIX asrning birinchi yarmida ham davom etdi. Buxoro amirligidan Usmoniylar davlatiga quyidagilar elchi qilib yuborilgan:




Ular yordamida Buxoro amirlari Usmoniylar davlati hukmdorlari bilan diplomatik aloqalarni amalga oshirishga harakat qilganlar. Elchilar orqali yuborilgan maktublarida amirlar mamlakat siyosiy hayotida yuz bergan o‘zgarishlar va Turon mintaqasida yuz berayotgan o‘zgarishlar haqida vaqti-vaqti bilan ma’lumotlar jo‘natib turganlar. Ular turk sultonidan qurol-yarog‘, ishlab chiqarishning turli sohalarida ustalar, shuningdek, tog‘-kon ishlari, metallurgiya, tibbiyotga oid kitoblar, diniy adabiyotlar ham so‘raganlar. Biroq turk sultonlari mang‘it amirlariga biror-bir amaliy yordam ko‘rsatmadilar. Ularning yordami faqatgina Buxoroga so‘ralgan kitoblarni yuborish bilan chegaralanib qoldi, xolos.

**Buxoro–Eron munosabatlari.** Buxoro amirligidagi savdo va diplomatik munosabatlar tarixida amir Nasrulloning ham faoliyatini alohida ta’kidlab o‘tish kerak. Amir Nasrullo davridagi tashqi siyosiy munosabatlar tarixida Eron davlati bilan diplomatik aloqalar ham muhim

o‘rin tutadi. U tashqi siyosiy va diplomatik masalalarda muhim geopolitik ahamiyatga ega bo‘lgan masalalarni hal qilishga muvaffaq bo‘ldi. Shu o‘rinda, Erondan 1844-yilda Muhammadshoh boshchiligida yo‘llangan elchilik faoliyatini tahlil etish yuqoridagi fikrimizni muayyan darajada asoslashga xizmat qiladi. Tarixiy hujjatlardan ma’lumki, mazkur elchilik oldiga quyidagi masalalarni hal qilish vazifasi yuklatilgan edi:

| BIRINCHI | IKKINCHI | UCHINCHI |
| --- | --- | --- |
| **• Buxoroda saqlanayotgan eronlik asirlarni ozod qilish masalasini muhokama etish.** | **• Marv viloyati va turkmanlar bilan bog‘liq masalalarda muayyan kelishuvga erishish.** | **• Buxoroda tutqinlikda bo‘lgan ingliz fuqarosi Jozef Vulfni ozod qilish masalasini hal etish** |

Eron elchisi Buxoroda saqlanayotgan asirlarni qadimiy an’ana va odatlarga ko‘ra ulamolarning fatvolari asosida davom etib kelayotgani, asirlar naqd pulga sotib olingani sababli Eronga qaytarilmasligini inobatga olib, bunday huquqiy muammolarni bartaraf etish uchun ikki davlat o‘rtasida o‘zaro aloqalarni yanada mustahkamlashga qaratilgan amirning takliflarini qabul qiladi.

Eron elchisi **ikkinchi masala**, ya’ni Marv viloyatidagi siyosiy ahvol masalasida Buxoro amiri unga ushbu hududdagi siyosiy ahvolning naqadar murakkabligini tushuntirib, Marv hokimi aholi talabi asosida tayinlanganini, turkman urug‘lari Buxoro amirligiga qarshi harakatlar uyshtirganini ta’kidlab, Marv vohasini qayta obod qilish zarurligini, aks holda, Marvni hech kim boshqara olmasligini bildiradi.

**Uchinchi masala** bo‘yicha munozara ancha keskin kechadi, chunki bu masala inglizlarning Buxoroda, umuman, O‘rta Osiyodagi, josuslik faoliyati bilan bog‘liq edi. O‘rta Osiyoda josuslik faoliyatini amalga oshirish uchun Eron orqali polkovnik Charlz Stoddart (1806–1842) va kapitan Artur Konolli (1807–1842)lar yuborilgan edi. Ushbu ikki elchi amir Nasrullo tomonidan qatl etilgan bo‘lib, amir ularning yovuz niyatda ekanligidan boxabar edi.

**Buxoro–Angliya munosabatlari.** XIX asrning birinchi yarmida ingliz-rus munosabatlari juda keskinlashib ketdi. Bunga Angliya va Rossiyaning yangi yerlarni istilo etishga faol va muntazam intilishlari, o‘z mollarini sotish bozori uchun kurash va yangi daromadli xomashyo zahiralarini izlab topish yo‘lidagi harakatlari sabab bo‘ldi. Bu esa ularning Turondagi manfaatlari to‘qnashuviga olib keldi.

Hindistonda mustahkam o‘rnashib olgan inglizlar o‘zlari tuzgan Ost-Indiya kompaniyasi orqali mustamlakachilik rejalaridan kelib chiqqan holda yangi hududlarni faol izladilar. Bunday yangi hudud sifatida Turonni tanladilar. Inglizlarning Turon tomon siljishi XIX asrning ikkinchi o‘n yilligidan boshlandi. Shu vaqtdan e’tiboran Turon davlatlari, xususan, Buxoro davlati ham bu jarayonlarga tortildi. Inglizlar mintaqadagi siyosiy vaziyat, hududning ijtimoiy-iqtisodiy imkoniyatlari, karvon yo‘llarini turli ekspeditsiyalar orqali o‘rgandilar. Buxoroga kelgan quyidagilar Ost-Indiya kompaniyasi maxfiy topshiriqlarini bajardilar:

☑ **Uilyam Murkroft, Jorj Trebek** (1821–1825);

☑ **Aleksandr Byorns** (1831–1832);

☑ **Charlz Stoddart, Artur Konolli** (XIX asrning 30-yillari).

Bularning hammasi rus hukumatining eng tashvishli masalalaridan biri bo‘lib qoldi. 1825-yilda Rossiyaga kelgan amir Haydarning elchisi Beknazar Abdulkarim Buxoroga 70 ingliz savdogari kelgani, ular o‘zlari bilan keltirgan 80 sandiq turli mollarni qo‘shbegiga ko‘rsatganliklari haqida ma’lumot berdi. Tashqi ishlar vaziri Karl Nesselrodening podshoga yo‘llagan maktubida inglizlarning Turondagi faoliyati haqida xabar beriladi. Unda inglizlarning harakatlari Turonda Rossiya ta’sirini qaror toptirish bo‘yicha choralar zarurligini isbotlaydi, degan xulosa chiqarilgan. Rus hukumatiga yetib kelgan ma’lumotlar Rossiyaning Turonda o‘z ta’sirini o‘rnatish borasida faol harakatlar boshlashga undadi. Natijada, 1839-yilda muvaffaqiyatsiz tugagan Perovskiyning Xivaga yurishi boshlandi. 1853-yili Qo‘qon xonligiga qarashli Oqmasjidning ruslar tomonidan egallanishi Turonning bosib olinishida muhim ahamiyatga ega bo‘lgan Sirdaryo chizig‘ining tashkil topishiga olib keldi. Bu voqea ruslar tomonidan Turonning bosib olinishini boshlab berdi.

XIX asrning 20–40-yillarida Buxoro Angliya va Rossiyaga nisbatan ochiq siyosat yuritgan. Har ikki imperiyaning turli josuslari sayohatchilar, elchilar, harbiylar, olimlar niqobi ostida Buxoroda tez-tez bo‘lib, amirlik hududi, aholisi, harbiy kuchlari, davlat boshqaruvi va mansabdor shaxslar haqidagi ma’lumotlarni to‘plashgan. Amir Nasrullo ingliz siyosatchilarining asl niyatini payqagach, ularga nisbatan munosabatini va xayrixoh siyosatini o‘zgartirgan. U Rossiya imperiyasiga qarshi kurashda Buyuk Britaniya tomonining «xolis» yordamini qat’iy rad qilgan. Ingliz «elchilik missiyalari» niqobi ostidagi josuslar Buxoroda bo‘lib, Rossiyaga qarshi Angliya homiyligidagi Buxoro – Xiva – Qo‘qon ittifoqini tuzishga behuda urinishgan.

O‘zining surbet qiliqlari va dimog‘dorligi, takabbur va kalondimog‘ligi, sharqona diplomatiya qoidalarini nazar-pisand qilmaganligi *(Ark oldidan ot minib o‘tishi, rasmiy qabul marosimida o‘zini tuta olmasligi va boshqalar)* oqibatida amirning farmoni bilan polkovnik Charlz Stoddart zindonga tashlanadi va 1842-yil 17-iyunda boshqa ingliz zobiti Artur Konolli bilan birgalikda Buxoro shahrida qatl qilinadi. Buxoro ulamolari har ikki ingliz zobitiga ular islom dinini qabul qilishsa, gunohlari kechirilishi va o‘zlari tirik qolishlarini aytishganda, ingliz zobitlari rad javobini berishgan. Ingliz zobitlarining o‘ldirilishi amir Nasrulloning Yevropa davlatlari, xususan, Angliya bilan munosabatlari darz ketishiga sabab bo‘ladi.

**Manbalarni varaqlaganda**

**1254-sanayi hijriyda, 1838-milodiyda Buxoroyi Sharifga amir Nasrulloxon huzuriga ingliz hukumati tarafidan elchi bo‘lib, polkovnik Sutud Dorat (Stoddart) kelgan edi. Mundan buyon ingliz hukumati birinchi daf’atan boshlab, Movaro-unnahr hukumati bilan munosabati do‘stona turmoqg‘a niyat va mubosharat etgan edi. Shu asnolarda inglizlar afg‘onliklar bilan muhoraba (jang) qilishib, Afg‘onistonga kirgan edi. Elchi bo‘lib kelgan Sutud Doratning maslak va muddaosi inglizlar tarafidan biror turlik yomon niyat va yo zarar keltirmaslikka**

**amirni ishontirib, boshqa davlatning, ya'ni, Rusiyaning bu mamlakatlarga qasd va tajovuzidan saqlamoq va mudofaa etmoqni xohlagandan iborat edi. Buning bilan barobar, agar amir xohish qilib, munosib ko'rsa, Buxoro askarini yangi va tezotar to'plar bilan sipohlantirmoq va askariy muallimlar bermoq va Rusiyaning xufiya harakat maqsadlaridan Buxoro hukumatini xabardor etmoq edi.**

**Amir Nasrulloh ingliz elchisini ikki marta huzuriga qabul qilib, yaxshi muomala ko'rsatib, yaxshi muomalasini tabdil qildi. Polkovnik Sutud Dorat mirzoxona va kotibxona tarbiyasidan olgan yumshoq siyosatchilardan bo'lmay, askariy tarbiya olgan to'g'ri, jasur, qattiq va o'tkir bir odam edi. Shuning uchun Buxoroning eski usuli rusumlariga ortiq darajada ahamiyat berib, zehn solmagan edi. Doimo elchixonadan chiqib, Buxoro bozorlarini tomosha qilar edi. Aksar otliq yurib, Arki oliy maydonidan, ya'ni Registondan o'tar vaqtda shahar ahli odati bo'yicha otdan tushmas edi. Vaholanki, amir turadigan Arki oliy oldidan o'tarda amirga e'zoz yuzasidan otdan tushib o'tar edilar. Ingliz askari ma'muri Buxoroning bu tariqa eski odatlaridan g'ofil bo'lur edi va yoki bu tartiblarga lozim darajada ahamiyat bermas edi. Har nima bo'lib amir Nasrulloh elchiga g'azablanib, zindonga solmoqqa farmon berdi.**

**Bu ishdan xabar olib, ingliz hukumati Rusiya davlatiga murojaat qilib, boshqa maslahat bilan Buxoroga yuborilgan Rusiya ma'muri janob Bo'takov vositasi bilan polkovnik Sutud Dorat ozod qilinib, afg'on sarhadiga yuborilmog'ini talab qildi. Bu xususda janob Bo'takovga Petrograddan buyruq berildi. Lekin Amir Nasrullohxon Rusiyaning iltimosiga ham quloq solmagan edi. Hattoki Rusiya elchisi Bo'takov janobni ham ko'p vaqt huzuriga qabul qilmay, amir Ho'qand safariga chiqadigan kuni Bo'takovni talab qilib, ot ustida ko'rishib qoldi. Amirning ot ustida Ark darvozasining yonida ko'hansol**

**Rusiya elchisiga ko‘rinish bergani haqoratdek muomalasi edi. Lekin Movarounnahr idora usullarini bilgan Bo‘takov janoblari go‘yoki hech nimani bilmagan va anglamagandek sukut qildi. Ingliz elchi hibsda qolib, Rusiya elchisi yurtiga qaytdi.**

**Buxoroga kelgan ingliz elchisi orqasidan yana kapitan Qonulli (Konolli) Xivaga borib, undan chet yo‘llar bilan yurib, Ho‘qandga kelib, Muhammad Alixon bilan ko‘rishgan edi. Muhammad Alixon inglizdan biroz harb usullarini o‘rganmoqni qabul qilgan edi. Lekin ko‘p vaqt o‘tmay, Buxoro askari yetishib Muhammad Alixon askari Mahram degan joyda buzilib qochgan paytda, kapitan Konolli Nasrullohxon da’vati bilan amirning Mahramda bo‘lgan o‘rdugohiga boradi. Amir muni ham tavqif qilib, polkovnik Sutud Doratga hamroh qilmoq uchun Buxoro zindoniga yubordi. Amir Ho‘qandni tormor etib, Buxoroga qaytgach, ingliz elchilariga islom dinini qabul qilishni taklif qildi. Inglizlar javobida «hukumatimiz tarafidan Movarounnahrga topshiriq bilan keldik, dinni tark etmoqqa yoki din qabul qilmoqqa kelmadik, umid qilamiz, shunga qarab muomala qilinsun», debdilar. Bu rijolariga qarshi jallodga buyurib, elchilarni qatl qildi**

Mulla Olim Mahdum Hojining
«Tarixi Turkiston» asaridan.

*Aslida bu ingliz elchilari xonliklarni Rossiya imperiyasiga qarshi ittifoqqa taklif etish va ayg‘oqchilik yo‘li bilan ma’lumotlar to‘plash uchun yuborilgani endilikdagina aniqlandi. Muarrix Mulla Olim Mahdum Hoji o‘z davrida bu masalaga yetarlicha oydinlik kirita olmagan.*

Yuzaga kelgan murakkab sharoitda Buxoro hukmdorlari tashqi siyosatda yana Usmoniylar davlati, Hindistondan madad olishga harakat qildi. Ular chigal munosabatda bo‘lgan, harbiy to‘qnashuvlarni amalga oshirib turgan Buxoro amirligi shimoldan kelayotgan xavf – Rossiya bosqiniga qarshi Qo‘qon va Xiva xonliklari bilan birlasha olmadi.

## *Glossariy:*

☑ **Amir** (arabcha – amr qiluvchi, boshliq, hokim) – lashkarboshi, hokim, bek. Arab xalifaligining dastlabki xalifalari va umaviylar davrida alohida qo‘shin qo‘mondonlari amir deb atalib, ular odatda zabt etilgan viloyatlarga noib etib tayinlanganlar. Oltin O‘rda, so‘ngra Movarounnahr va Eronda mo‘g‘ullar istilosidan so‘ng amir deb uluslar boshliqlari atalgan (bek yoki no‘yon ma’nosida). Bu unvonni Amir Temur ham olgan; temuriylar sulolasiga mansub shahzodalar amirzoda (amir o‘g‘li) deb atalib, mirzo uning qisqartirilgan shaklidir. XVIII asr o‘rtalaridan Buxoro hukmdorlari o‘zlarini amir deb atay boshlaganlar.

☑ **Bahodur, botir** (mo‘g‘ulcha «baatar» – jasur, qo‘rqmas) – jismonan qudratli, pahlavon; devqomat. Turkiy davlatchilikda lashkarboshilarga berilgan faxriy unvon bo‘lgan.

☑ **Biy (bek)** – turkiy xalqlar, jumladan, o‘zbeklarning urug‘ oqsoqollariga berilgan unvon. Biylar XVIII–XIX asrlarda yirik o‘zbek qabilalariga boshchilik qilib, faqat markaziy hokimiyatga itoat etgan. Xonlar ular bilan murosada bo‘lishga harakat qilib ularni mansablarga tayinlashgan. Ushbu unvon avloddan-avlodga meros bo‘lib o‘tgan.

☑ **Haram** – podsho, xon, amirlarning saroydagi xos joyi, ichkari hovli, boshqalar uchun kirish man etilgan joy. U yerda hukmdorlarga tegishli ayollar istiqomat qilgan.

☑ **Kenagas** – o‘zbek xalqi tarkibiga kirgan qabilalardan biri. Hozirgi Xorazm, Buxoro viloyati, Farg‘ona vodiysi, Qoraqalpog‘iston va Shimoliy Afg‘onistonda yashagan. Uning tarkibida bir qancha kichik qabila va urug‘lar bo‘lgan. Bulardan eng yiriklari ochamayli, kirey, abak kirey, ovoqli, taroqli, chuyut, qayri soli bo‘lgan. Ma’lumot o‘rnida qayd etish joizki, 1912–1913-yillarda Yangibozor va Kegayli volostida 8 ming 601 nafar kenagas yashaganligi qayd etilgan.

☑ **To‘ra** (janob, shahzoda ma’nosida) – ota tomonidan Muhammad (s.a.v.) avlodlari, ona tomondan esa Chingizxon avlodlari – oqsuyaklar toifasidan bo‘lganlar shunday atalgan. Buxoro xonligi va amirligida xon va amirning o‘g‘illari ism-sharifiga qo‘shib aytilgan.

☑ **Vallamiy** (valloma, vallomat) – Shahrisabz viloyatida hokimlik qilgan beklar va ularning yaqin qarindoshlari. Ular vohada katta mavqega ega boʻlgan kenagas urugʻlaridan boʻlishgan.

☑ **Shariat** – lugʻaviy maʼnosi arabchadan «yoʻl» demakdir. Ilk islomda jamiyatni huquqiy boshqarish Qurʼon asosida olib borilgan. Keyinroq musulmonlarning barcha ijtimoiy-iqtisodiy, diniy faoliyatini qamrab oluvchi qonunlar majmuasiga ehtiyoj tugʻilgan. Islom huquqshunoslari bir necha asr mobaynida shariat qoidalarini ishlab chiqqanlar. Shariatga Qurʼoni karim, Hadisi sharif, ijmoʼ va qiyos asos qilib olingan.

## *Savol va topshiriqlar:*

1. Oʻzbek davlatchiligi tarixidagi soʻnggi hukmron sulolalardan biri boʻlgan mangʻitlarning kelib chiqishi haqida nimalarni bilib oldingiz?
2. Mangʻit xonadoni vakillari ashtarxoniylar hukumatida qanday paydo boʻldi? Ularning siyosat maydoniga chiqishi qanday roʻy berdi?
3. Muhammad Rahimbiyning hokimiyat tepasiga kelishi arafasida Buxoroda siyosiy vaziyat qanday edi?
4. Nodirshoh Afshor istilosining amirlik tashkil topishidagi ahamiyati nimalarda koʻrinadi?
5. Muhammad Rahimbiyning siyosiy faoliyatiga baho bering.
6. Yangi tashkil topgan davlatning «amirlik» deb atalish sabablarini tushuntiring.
7. Amir Doniyol nima sababdan «otaliq» unvoni bilan davlatni boshqargan? Amir Doniyol faoliyatiga baho bering.
8. Amir Shohmurodning faxriy nomlarini sanang. Shohmurodning shaxsiy fazilatlaridagi oʻziga xosliklar nimalardan iborat?
9. Buxoro madrasalarida mudarrislik qilgan amirlarni sanang. Ularning maʼrifiy faoliyatiga baho bering.
10. Buxoro amirligida qaysi amirdan boshlab mangʻit sulolasi vakillari nomiga «sayid» nisbasi qoʻshib aytiladigan boʻldi? Buning sabablarini izohlang.

11. Amir Haydar davrida markaziy hokimiyat qudrati susayganligining sabablari nimalardan iborat?

12. Amir Haydar vafotidan keyingi siyosiy jarayonlarni izohlang. Amir Nasrullo Buxoro amirligi taxtini qanday egalladi?

13. Amir Nasrullo hukmronligi davri aynan qaysi jihatlari bilan ajralib turadi?

14. Amir Nasrulloning Qo‘qon xonligiga qarshi yurish qilishi sabablari nimalardan iborat edi? Bu siyosiy jarayonga baho bering.

15. Buxoro amirligining tashqi siyosatidagi o‘ziga xosliklarni sanab bering. Ularni ashtarxoniylar davridagisi bilan taqqoslang.

## *Foydalanilgan adabiyotlar:*


**1. Ahmad Donish. Risola yoxud mang‘itlar xonadoni saltanatining qisqacha tarixi / Tarjima, izohlar va kirish so‘zi muallifi Qiyomiddin Yo‘ldoshev. – T.: O‘zbekiston milliy ensiklopediyasi, 2014. 18–32-b.**

**2. Ahmedov B. O‘zbekiston tarixi manbalari (Qadimgi zamon va o‘rta asrlar): Tarix muallimlari, talabalar va yuqori sinf o‘quvchilari uchun qo‘llanma. – T.: O‘qituvchi, 2001. 236–244-b.**

**3. Alimova R.R. O‘rta Osiyo xonliklarining qo‘shni davlatlar bilan diplomatik va savdo-iqtisodiy munosabatlari (XVI–XX asr boshlari rus tarixshunosligi va manbalari asosida). – T., 2017. 35–67-b.**

**4. Eshov B.J., Odilov A.A. O‘zbekiston tarixi. II kitob (XIV asr o‘rtalaridan – XIX asr ikkinchi yarmigacha). Oliy o‘quv yurtlari tarix fakultetlari talabalari uchun darslik. –T.: Donishmand ziyosi, 2020. 241–251-b.**

**5. Jumanazar A. Buxoro ta’lim tizimi tarixi. –T.: Akademnashr, 2017. 257–264-b.**

**6. Mirzo Salimbek. Kashko‘li Salimiy tavorixi muttaqadimin va muttaaxirin / Fors-tojik tilidan tarjima, kirish so‘z, izoh va ko‘rsatkichlar muallifi N.Yo‘ldoshev. – Buxoro: Buxoro nashriyoti, 2003. 286–300-b.**

**7. Mirzo Olim Maxdum Hoji. Tarixi Turkiston / Arab yozuvidan tabdil: Sh.Vohidov, R.Xoliqova; So‘zboshi va izohlar muallifi Sh.Vohidov. – T.: Yangi asr avlodi, 2009. 176–188-b.**

**8. Rajabov Q., Inoyatov S. Buxoro tarixi. – T.: Tafakkur, 2016. 268–277-b.**

*(QR-koddagi havolada ushbu kitobning faqat mavzuga oid sahifalari berilgan)*

**9. Rajabov Q. Nasrullohxon (risola). – T.: Abu matbuot-konsalt, 2011. 7–21-b.**

**10. Vamberi A. Buxoro yoxud Movaro-unnahr tarixi. Ikkinchi jild. – T.: Info Capital Group, 2019. 155–206-b.**

*(QR-koddagi havolada ushbu kitobning faqat mavzuga oid sahifalari berilgan)*

**11. Ziyo A. O‘zbek davlatchiligi tarixi: Eng qadimgi davrdan Rossiya bosqiniga qadar. – T.: Sharq, 2001. 280–284-b.**

**12. Shodiyev J.M. Buxoro amirligi davlatchiligining rivojlanishi. O‘quv qo‘llanma. – T.: TDYI nashriyoti, 2010. 5–26, 42–55-b.**

**13. O‘zbek diplomatiyasi tarixidan (Tarixiy ocherklar va lavhalar) / Akademik M.M. Xayrullayev tahriri ostida. – T.: 2003. 191–219-b.**

**14. O‘zbekiston tarixi. Xrestomatiya. 3-jild. XVI–XIX asrlar / Mas’ul muharrir: N.N. Habibullayev. – T.: Fan va texnologiya, 2014. 55–73, 97–111-b.**

*(QR-koddagi havolada ushbu kitobning faqat mavzuga oid sahifalari berilgan)*

**15. История Узбекистана (XVI – первая половина XIX в.) / Ответ. редактор: Д.А. Алимова. – Т.: Фан, 2012. С. 175–193.**

*(QR-koddagi havolada ushbu kitobning faqat mavzuga oid sahifalari berilgan)*

# 2-MAVZU.
# BUXORO AMIRLIGINING SIYOSIY, IJTIMOIY-IQTISODIY HAYOTI

**REJA:**



**2.1. Buxoro amirligining ma’muriy-hududiy tuzilishi.**

**2.2. Buxoro amirligining davlat boshqaruv tizimi. Davlat muassasalari.**

**2.3. Buxoro amirligida mansab va unvonlar.**

**2.4. Buxoro amirligidagi harbiy-ma’muriy islohotlar. Amir Nasrullo islohotlari.**

**2.5. Amirlikda sud ishlari.**

**2.6. Buxoro amirligida yer egaligi munosabatlari.**

**2.7. Qishloq xo‘jaligi: sun’iy sug‘orish tizimi, dehqonchilik va chorvachilik.**

**2.8. Buxoro amirligida soliq va majburiyatlar.**

**2.9. Amirlikda shaharlar hayoti. Hunarmandchilik.**

**2.10. Buxoro amirligining ichki va tashqi savdosi.**

***Tayanch so‘zlar***

**Ma’muriy-hududiy tuzilish, poytaxt, viloyat, bek, amlokdorlik, markaziy boshqaruv, amir, davlat muassasalari, dargoh, qo‘shbegi, otaliq, devonbegi, lashkar to‘pchiboshisi, mansab va unvonlar, Ark, mahalliy boshqaruv, qo‘shin, navkar, galabotir, qora cherik, sarboz, to‘p, qozilik sudi, qozi ul-quzzot, qozi askar, amlok yerlar, mulk yerlari, vaqf yerlari, kanal, obikor va lalmikor yerlar, chorvachilik, soliqlar, to‘lovlar, hunarmandchilik, bozor, savdo-sotiq.**

## 2.1. BUXORO AMIRLIGINING MA'MURIY-HUDUDIY TUZILISHI

Tarixiy manba va adabiyotlarda Buxoro amirligining XVIII asr o'rtalari – XIX asr birinchi yarmidagi ma'muriy-hududiy tuzilishi haqida mufassal ma'lumot deyarli uchramaydi. Uning poytaxti, oldingi sulolalar davridagidek, sharqda eng mashhur shahar sifatida e'tirof etilgan Buxoro shahri edi. Amirlik ma'muriy-hududiy jihatdan viloyat (beklik) va tumanlarga bo'lingan bo'lib, har bir viloyat, o'z navbatida amlokdorliklarga bo'lingan va bek tomonidan tayinlanadigan, lavozimidan ozod etiladigan amlokdor tomonidan boshqarilgan. Amlokdorliklar esa bir necha qishloqlardan tashkil topgan, ularni qishloqning yoshi ulug' va tajribali oqsoqollari boshqargan.




Aholi yashash joylari sonining ko'pligiga qarab sharqiy viloyatlar yuqori mavqega ega bo'lgan. Buxoro amirligida viloyatlar va tumanlar ma'muriy-hududiy jihatdan turli xil shaklda bo'lingan. Shu bilan birga, u yoki bu tuman va viloyatning hududi amlokdorlik, mavze, guzar va masjid deb atalgan. Har bir mavze masjid deb nomlangan o'ndan ortiq hududiy birliklardan iborat bo'lgan. Mavze qishloq yoki masjid kabi nomlangan hududiy birliklarga nisbatan katta birlikni tashkil etgan.

Amirlikdan mustaqil bo‘lishga intilgan hududlar, qo‘shni xonliklar bilan hudud talashishlar, yurishlar natijasida Buxoro amirligining siyosiy xaritasi tez-tez o‘zgarib turgan. Sulolaning birinchi vakili Muhammad Rahimbiy o‘z hukmronligini davlat uchun muhim bo‘lgan mustaqil yoki yarim mustaqil holatga kelib qolgan ma’muriy-hududiy birliklarni qayta birlashtirishdan boshlagan. U Hisor va Shahrisabz bekliklarini amirlik tasarrufiga to‘liq o‘tkazgan. Markaziy hokimiyatga bo‘ysunmasdan, mustaqil siyosat olib borishga intilgan Hisor, Shahrisabz, O‘ratepa, Xo‘jand, Panjikent, Qorategin, Darvoz, Rushon, Shug‘non va boshqa hududlar isyon ko‘tarib, ma’muriy birlik tarkibidan chiqishga harakat qilganlar. Masalan, Doniyolbiy hukmronligi davrida Buxorodan bir qator viloyatlar ajralib chiqdi. O‘ratepa va Xo‘jand hukmdorlari Jizzax, Xatirchi, Kattaqo‘rg‘on, Samarqandni ishg‘ol etib, hattoki Buxoroni ham bosib olmoqchi edilar. Uzoq urushlardan so‘ng Xo‘jand va O‘ratepa yerlari ozod etildi.




**Buxoro amirligi tarkibiga kirgan yirik vodiy va vohalar**

Amir Haydar hukmronligi davrida Buxoro amirligiga uning asosiy hududi – Zarafshon vodiysi va Qashqadaryo vohasidan tashqari hozirgi Turkmanistonning sharqiy qismi, Shohmurodning yurishlari natijasida qo‘lga kiritilgan Marv shahri, hozirgi Afg‘onistonning bir qismi, shu bilan birga hozirgi Tojikistonning qator tumanlari – Hisor, Xo‘jand, O‘ratepa, Panjikent va Zarafshonning yuqori tomonlaridagi kichik tog‘li o‘lkalar ham qarashli edi. Shuningdek, Buxoroning shimoli-sharqida joylashgan Turkiston shahri ham uning qozoq tumanlari bilan birgalikda amirlikka tegishli edi. Buxoro amirligi tarkibiga kiradigan ko‘plab viloyatlar yarim tobe mulklar ko‘rinishida bo‘lib, iqtisodiy va siyosiy jihatdan markaz bilan o‘ta kuchsiz aloqada bo‘lgan. Ayniqsa, cheksiz qumliklar ortida joylashgan Murg‘ob vohasi amirlik bilan kuchsiz aloqada edi.

Amir Nasrullo hokimiyatni qo‘lga olgandan keyin Shahrisabz, Kitob hokimliklari o‘zlarini mustaqil deb e’lon qilgan edilar. Boshqa bir qancha viloyatlar ham amirga faqat rasman bo‘ysunishgan. 1840-yilda amir Nasrullo Xo‘jand va O‘ratepani Qo‘qon xonidan tortib olib, Shahrisabz, Kitob, Yakkabog‘ viloyatlarini ham o‘ziga bo‘ysundirdi. Amir Nasrullo Shahrisabz viloyatini bo‘ysundirish uchun 32 marta yurish qilib, 1856-yildagina o‘z maqsadiga erishdi.

**Bilib oling!**

**Amirlik hududi eng kengaygan Amir Nasrullo hukmronligi davrida, Buxoro tarkibida, asosan, 30 ta viloyat (beklik) bor edi. Ular Qarshi, G‘uzor, Chiroqchi, Kitob, Shahrisabz, Yakkabog‘, Boysun, Denov, Sherobod, Hisor, Qorategin, Darvoz, Baljuvon, Shug‘non, Rushon, Ko‘lob, Qo‘rg‘ontepa, Qo‘badiyon, Kalif, Karki, Burdalik, Qalaqli, Narazm, Chorjo‘y, Karmana, Ziyovuddin, Nurota, Xatirchi, Urgut va Samarqand viloyatlaridir. Ulardan tashqari bu davrda Jizzax, O‘ratepa, Toshkent, Turkiston va boshqa qo‘shni hududlar ham amirlik tarkibiga vaqtincha kiritilgandi.**

# XVIII asrda urug'larning joylashuvi



Ma’lumot o‘rnida qayd etish joizki, XIX asrning birinchi yarmida Buxoro amirligida 2 million atrofida aholi istiqomat qilardi. Aholining katta qismi amirlikning sersuv vohalarida yashar, jazirama issiq, suvsizlik hukmronlik qiluvchi Qizilqum sahrolari va cho‘llari deyarli kimsasiz yastanib yotardi. Samarqand, Qarshi, Shahrisabz, Kitob, G‘uzor, Termiz, Sherobod, Hisor, Dushanbe, Ko‘lob va boshqalar amirlikning yirik shaharlari va aholi markazlari edi.

- ☑ **Zarafshon vodiysida** – 300–350 ming;
- ☑ **Qashqadaryo vohasida** – 500 ming;
- ☑ **Surxondaryo vohasida** – 200 ming;
- ☑ **Sharqiy Buxoroda** – 500 ming aholi yashar edi.

Amirlikning yirik shaharlari: Buxoroda – 60 ming, Samarqandda – 50 mingga yaqin aholi istiqomat qilardi. Aholi etnik jihatdan ko‘pgina qavm va urug‘lardan iborat bo‘lib, ularning katta qismi o‘zbeklar edi.

**Bilib oling!**

**Buxoro amirligi aholisining etnik tarkibi xilma-xil edi. Vardonze, Samarqand, Qarshi atroflarida yashab, amirlik bozorlariga qora va kulrang qorako‘l yetkazib bergan *arablar* aholining uncha katta bo‘lmagan qismini tashkil qilgan. Amir Haydar tomonidan to‘rt ming marvlik oilaning Samarqand atrofiga ko‘chirilishi bilan soni ortgan *forslar, turkmanlar;* dasht yerlari va mamlakatning shimolida, shuningdek, Zarafshon vodiysida yashagan *qoraqalpoqlar;* shimoli-sharqda yashagan Kichik va O‘rta juz *qozoqlari* vakillari ham aholining muayyan qismini tashkil qilgan. Mamlakatda *«Buxoro yahudiylari»*, Samarqand va Qorako‘l atrofida yashagan *lo‘lilar*, shuningdek, bu yerga turli maqsadlarda kelib, qolib ketgan *ruslar, tatarlar, afg‘onlar, hindlar, qalmiqlar*ni ham uchratish mumkin edi. Poytaxt shaharda yahudiylarning 800 oilasi yashagan.**

## 2.2. BUXORO AMIRLIGINING DAVLAT BOSHQARUV TIZIMI. DAVLAT MUASSASALARI

**Markaziy boshqaruv.** Buxoro amirligi davlat boshqaruvi asrlar davomida shakllangan davlatchilik an'analariga suyangan holda amalga oshirildi. Ilgarigi davrlarda bo'lgani kabi mang'itlar sulolasi davrida ham davlat boshqaruvi tizimi ikki bo'g'in: markaziy va mahalliy boshqaruv tizimidan iborat edi. Bu tizimlar musulmon davlatlariga xos murakkab boshqaruv tarmoqlariga ega bo'lgan hamda, asosan, amir, saroy amaldorlari, o'zbek urug'lari va qabila boshliqlari, ulamolar, harbiy boshliqlardan tashkil topgan. Amirlikdagi markaziy hokimiyat amir boshchiligidagi saroy a'yonlari qo'lida bo'lsa, mahalliy boshqaruv viloyatlar (bekliklar) hokimlari – beklar qo'lida edi.

**Bilib oling!**

**Mang'itlar sulolasi hukmronligi davrida Buxoroning davlat boshqaruvi tizimida jiddiy o'zgarishlar amalga oshirilmadi. Garchi oliy hukmdor endi amir unvoni bilan mamlakatni boshqargan bo'lsa-da, Buxoro amirligi ham o'z tizimi, qonun-qoidalari, boshqaruv tartiblari va butun mohiyati bilan Movarounnahrdagi o'rta asr musulmon davlatlari, xususan, shayboniylar va ashtarxoniylar sulolalari davlat tizimidan aytarli farq qilmasdi. Davlat mutlaq qonun chiqaruvchi va ijro etuvchi hokimiyatga ega bo'lgan amir tomonidan boshqarilar edi.**

Markaziy boshqaruv to'laligicha dargohda mujassamlashib, devonlar tizimi o'z ahamiyatini yo'qotib bordi. Devonlar zimmasiga yuklangan ijroiya vazifalari to'g'ridan to'g'ri saroydagi biror-bir lavozim egasi yoki muayyan arbob faoliyatida mujassamlashdi. Bu esa, o'z navbatida, har bir mansab va lavozimning davlat boshqaruvidagi ahamiyati oshib borgani va ular egalari davlat boshqaruvining markaziy figuralaridan biriga

aylanib borganini anglatadi. Buxoro amirligida oliy harbiy-ma’muriy amaldorlar, mahalliy boshqaruvdagi asosiy mansabdorlar mang‘it urug‘iga mansub bo‘lgan kishilardan tayinlangan. Shu bilan birga, bu davrda mang‘itlarga va boshqa o‘zbek urug‘lariga mansub bo‘lmagan kishilarning ham davlat boshqaruvida yuqori amallarni egallash holati ko‘zga tashlanadi.

**Buxoro amirligida markaziy boshqaruv quyidagi asosiy idoralar orqali amalga oshirilar edi:**

**AMIR – DAVLAT BOSHLIG‘I**

- **1. Qo‘shbegi – amirlikning bosh vaziri**
- **2. Otaliq – mang‘it amirlarining tayanchi**
- **3. Devonbegi – moliya idorasi rahbari**
- **4. Lashkar to‘pchiboshisi – harbiy vazir**



**Buxoro amiri** hokimiyati cheklanmagan bo‘lib, u bir vaqtning o‘zida diniy va dunyoviy hokimiyat boshlig‘i edi. Shu bilan birga, amir – davlatning oliy bosh qo‘mondoni, amirlik yerlarining oliy egasi hisoblangan. Mang‘itlar sulolasining uchinchi vakili bo‘lmish Shohmurod amirlik unvonini qabul qilgan. Amirlik unvoni ilgari, asosan, qo‘shin boshliqlari va joylardagi turli harbiy vakillarga berilgan bo‘lsa, Muhammad Rahimbiy davriga kelib amir unvoniga ega bo‘lgan birorta mansabdor shaxs qolmagan. Ushbu unvon ilgari amalda bo‘lgan amir-beklik unvonidan farqli o‘laroq, xalifalik maqomi – «amir ul-mo‘minin» sifatida talqin etilgan. Amir davlatni mansabdor shaxslar, ya’ni amir xizmatchilari orqali boshqarar edi. Ushbu mansabdor shaxslar davlatning boshqaruv apparatini tashkil etgan. Buxoro amirlari o‘z shajaralarini Muhammad payg‘ambardan boshlaganliklari sababli ularning

unvonlariga «sayid» so‘zi qo‘shib aytilgan. Amir yonida doimiy ravishda uning shaxsiy yozishmalarini olib boruvchi ikki nafar kotibi bo‘lgan.

**MUNSHIY (arabcha - kotib)**

- barcha ishlar bo‘yicha berilgan ko‘rsatmalarni yozib borgan va amirga kelgan axborotlarga, ma’lumotlarga hamda ma’muriy vakillardan va alohida shaxslardan kelgan iltimosnomalarga, shikoyatlarga javob berish bilan mashg‘ul bo‘lgan.

**MUSHRIF (arabcha - boshqaruvchi)**

- amirning shaxsiy kotiblaridan biri sifatida saroydagi sarpo berish, qurol-yarog‘ va shu kabilarni tarqatish haqidagi ko‘rsatmalarni rasmiylashtirib borgan.

Amir tomonidan yuqorida zikr etilgan iltimosnoma, shikoyatlar va boshqa xatlarga berilgan yozma javob – muboraknoma deb atalgan. Davlat ahamiyatiga molik bo‘lgan siyosiy, ijtimoiy-iqtisodiy, diniy va boshqa masalalar Buxorodagi bosh qarorgoh – Arkda ko‘rib chiqilgan hamda hal etilgan. Bosh qarorgoh hisoblangan Arkda amir va uning oilasidan tashqari ayrim saroy amaldorlari o‘z oilalari va xizmatkorlari bilan yashaganlar. Zaruratga qarab mamlakat poytaxtida amir boshchiligida davlat kengashi chaqirilib turilgan. An’anaga ko‘ra, lavozimlariga qarab 5 dan 20 nafargacha amaldor a’zo bo‘lgan bu kengashda mamlakat hayotiga doir eng muhim masalalar ko‘rib chiqilgan. Viloyat hokimlari – beklar amir tomonidan asosan mang‘it urug‘i vakillaridan tayinlangan. Amir, o‘z navbatida, hududiy tuzilmalardan doimiy xabarnomalar olib turgan. Amirlikdagi barcha viloyatlar beklari va qozilari chopar navkarlar orqali amir huzuriga yozma axborotnomalar yuborib turganlar. Ularga amir nomidan tegishli tartibda muboraknomalar jo‘natilgan.

**Videosaboq**

Buxoroning Ark qal'asi haqida

**Quyidagi *QR-kod* (tezkor javob kodi) orqali «O‘zbekiston tarixi» telekanali tomonidan 2020-yil 12-dekabr kuni efirga uzatilgan «Ekspeditsiya» ko‘rsatuvining *«Buxoroning Ark qal’asi haqida»* nomli sonini tomosha qilishingiz mumkin.**

(*Videofayl manbasi*: O‘zbekiston Milliy teleradiokompaniyasining «YouTube» videohostingidagi rasmiy sahifasi)

**Qo‘shbegi** – oliy hukmdordan keyin ikkinchi shaxs hisoblangan. Mazkur mansab ilgaridan mavjud bo‘lgan bo‘lsa-da, XVII asrga kelib «otaliq» unvoniga nisbatan uning ahamiyati va vakolat doirasi ancha toraygan. XVIII asrning o‘rtalariga kelib qo‘shbegi mansabi yetakchi o‘ringa chiqib, u davlat apparatining asosiy bo‘g‘ini sifatida barcha boshqaruvning asosiy funksiyalarini o‘z qo‘lida to‘play borgan.



Maqomi darajasidan bosh vazirga teng keladigan bu mansab egasi mamlakat boshqaruvi, moliya, soliq, xazina, poytaxtdagi ahvol bilan bog‘liq eng muhim masalalarni nazorat qilgan. Qo‘shbegi lavozimiga davlatning tajribali, ishbilarmon, siyosatdon kishilaridan tayinlanib, nomzod avval devonbegi mansabida faoliyat yuritgan bo‘lishi lozim bo‘lgan. Turklardagi ulug‘ vazir yoki Yevropadagi davlat kansleri singari, qo‘shbegi amirning eng yaqin maslahatchisi va ishonchli kishisi bo‘lgan. Buxoro amirligida savdo-sotiqdan olinuvchi barcha bojxona to‘lovlari boshqaruvi ham qo‘shbegi qo‘lida bo‘lishi bilan bir qatorda, u yer solig‘ini yig‘ish va yer-mulklarni berishni ham nazorat qilgan.

Bulardan tashqari unga amir saroyi xavfsizligini nazorat qilish vazifasi ham yuklatilgan. Aynan mana shuning uchun ham amir shahardan boshqa joyga ketgan paytda u saroy darvozaxonasining unga maxsus qurilgan joyida amir shaharga qaytguncha kutib o‘tirishga majbur bo‘lgan. Har kuni kechqurun shaharning kechasi qulflanadigan darvozasi kaliti qo‘shbegiga olib kelib berilgan va ertasiga ertalab esa kalitlar yana darvozabonlar boshlig‘iga qaytarilgan. Shuningdek, qo‘shbegi Buxoro shahar hokimi bo‘lish bilan birga, barcha beklarning oliy boshlig‘i ham edi. Unga barcha viloyatlar bo‘ysungan. Uning mahkamasidan markaziy hokimiyatning ko‘rsatmalari va qarorlari chiqib turgan. Qo‘shbegi barcha ishlarni bevosita amirning roziligi bilan qilgan va har kuni qilingan va qilinayotgan ishlar to‘g‘risida amirga yozma yoki og‘zaki axborot bergan.

**Otaliq** – amirlik markaziy boshqaruvida o‘ziga xos vakolatga ega bo‘lgan, mang‘it hukmdorlarining tayanchi hisoblangan va ularning hurmatiga sazovor bo‘lgan mansab egasi. Bu unvon mang‘itlar davriga kelib otaliqqa olingan shaxsning maslahatchisi va ishonchli kishisi, harbiy va ma’muriy ishlardagi asosiy vakiliga aylandi. U, asosan, shahzodalar tarbiyasiga ma’sul bo‘lgan. Unga Buxoro shahri va Samarqanddan Qorako‘lgacha bo‘lgan hududlarda suv taqsimotini nazorat qilish vazifasi yuklatilgan. Otaliq Shohrud kanali mirobligi vazifasini ham bajargan.

Buxoro amirligida ahamiyati bo‘yicha uchinchi pog‘onada ***moliya idorasi*** turgan, ushbu davlat idorasini oliy moliyaviy amallardan biri sanalmish **devonbegi** boshqarib, u davlat boshqaruv tizimida ikkinchi

mansabdor shaxs hisoblangan. Devonbegi davlatda o‘ziga xos moliya vaziri maqomiga ega bo‘lgan. U davlat xazinasi, zakot (xorijiy mamlakatlardan keladigan mol-mulklardan tashqari) hamda soliqlarga nisbatan umumiy davlat boshqaruvini amalga oshirgan. Devonbegini odatda quyi qo‘shbegi (qo‘shbegiyi poyon) deb ham ataganlar. Uning bunday atalishiga sabab, bosh vazir – qo‘shbegi arkda o‘tirib, faoliyat yuritgan bo‘lsa, asosan, zakot yig‘ish bilan bog‘liq ishlarga mutassaddi bo‘lgan devonbegi qarorgohi arkdan pastda joylashgan. Shu boisdan aholi orasida qo‘shbegi bosh qo‘shbegi, moliya vaziri esa quyi qo‘shbegi deb atalgan. Uning zimmasiga, shuningdek, Qorako‘ldagi suv ta’minoti ham yuklangan edi.

**Bilib oling!**

**Amirning ikki xazinasi bo‘lib, uni bo‘lish quyidagi tamoyilga asosan amalga oshirilardi: ya’ni birinchi xazina, asosiy xazina, sarf qilinmaydigan hamda daxlsiz sanalib, ikkinchisi xazina esa xarajatlar manbayi hisoblangan. Amir an’anaga ko‘ra faqatgina otasi yoki bobosi tomonidan qoldirilgan daromadlarni sarf etib, o‘zining foydasini saqlab qo‘yardi.**

Amirlikda markaziy idoralardan biri ***mudofaa va harbiy masalalar bilan shug‘ullanuvchi vazirlik*** bo‘lib, ushbu idora bevosita **lashkar to‘pchiboshisi** (harbiy vazir) tomonidan boshqarilgan. To‘pchi qismlar boshlig‘i mavqeyining bu darajada oshishi bu davrdagi harbiy harakatlarda eng zamonaviy qurol – to‘plarni ishlata biladigan to‘pchilarning ahamiyatidan kelib chiqadi. Lashkar to‘pchiboshisi davlatdagi barcha otliq va piyoda askarlardan tashkil topgan qo‘shinni boshqargan. U mahalliy hududlarni harbiy masalalarda amalda yordam beruvchi maxsus vakillari orqali nazorat qilgan.

**Mahalliy boshqaruv.** Amir yoki uning vakolati doirasida tayinlangan mansabdor shaxslar, ya’ni amirning joylardagi vakili,

mahalliy boshqaruvchilar hamda beklar davlatning mahalliy boshqaruv organlari hisoblangan. Beklar yuqori tabaqa vakillaridan bo‘lib, asosan yirik yer egalari orasidan tayinlangan. Qoida bo‘yicha mansablar qarindoshlik asosida berilgan, ammo shuni alohida ta’kidlash joizki, oddiy fuqaro ham bek bo‘lishi yoki, aksincha, bek oddiy fuqaroga aylanib qolishi mumkinligi, o‘z navbatida, beklik boshqaruvi mas’uliyatli vazifa ekanligidan dalolat beradi. Mahalliy boshqaruvni amalga oshirgan beklar ko‘p hollarda boshqaruv masalasida markaziy boshqaruv tartibini joriy etishga harakat qilar edilar. Shuning uchun amirlikning ayrim hududlarida vaqti-vaqti bilan mavjud hokimiyatni tan olmaslik holatlari kuzatiladi. Har qaysi bek o‘zining saroyiga, mansab va unvoniga ega bo‘lgan. Beklarning ishlarni boshqarish va tashkillashtirish bo‘yicha kotiblari bo‘lib, hududlardan tushadigan soliq va boshqa majburiy to‘lovlarni nazorat qilgan. Xo‘jalik ishlarini dasturxonchi deb nomlangan xazinabon boshqargan.

Buxoro amirligida viloyatlar (bekliklar) huquqiy maqomi bo‘yicha bir-biridan farq qilgan. Ayrim viloyatlar quyidagi sabablar tufayli keng imtiyozlarga ega bo‘lgan:




Umuman olganda, bekliklarning maqomi ularning davlat va jamiyatga keltiradigan foydasi miqdoriga bog‘liq bo‘lgan. Beklar asosan rentadan daromad olganlar, chunki ular amirdan hech qanday moyana haqi olmaganlar, o‘z navbatida, ular aholidan soliq va boshqa majburiy to‘lovlarni yig‘ish ishlariga bosh-qosh bo‘lganlar. O‘z o‘rnida beklar

amirning amaldorlari sanalib, amir tomonidan farmon asosida tayinlanganlar hamda amirga hududiy birliklar bo‘yicha iqtisodiy, ijtimoiy va siyosiy masalalar yuzasidan hisob berib turganlar. Yuqoridagi xususiyati bilan beklar ilgarigi, ya’ni xonlik davridagi bek-amir lavozimidan keskin farq qiladi. Beklik mansabi Buxoro amirligi tomonidan belgilab qo‘yilgan «Unvonlar ro‘yxati» bo‘yicha mansablik unvoni tizimida 9 (to‘qqiz) darajadagi unvonlar toifasiga kirgan.

Beklik lavozimi meros tariqasida qolmasdan, balki har qanday holatda amir tomonidan almashtirilishi yoki lavozimidan ozod etilishi mumkin bo‘lgan. Bek vafot etgan holatlarda uning barcha mol-mulklari davlat xazinasiga topshirilib, uning merosxo‘rlari qolgan merosga nisbatan hech qanday egalik huquqiga ega bo‘lmay, balki keyinchalik markaziy boshqaruvda xizmat qilgan. Viloyatlarda yuzaga kelib turadigan kelishmovchiliklarni bartaraf etish maqsadida ayrim hududlarni birlashtirishga yoki, aksincha, ajratish hollariga ham to‘g‘ri kelgan. Viloyat boshqaruvida ko‘plab mansab egalari mavjud bo‘lgan. E’tiborli jihati shundaki, viloyatdagi mansablar hudud aholisining soniga qaramasdan, balki ayrim iqtisodiy qoloq viloyatlarda ham ma’muriy amaldorlarning soni qisqarmagan. Masalan, eng qoloq viloyat hisoblangan Darvozda 55 mingga yaqin aholi istiqomat qilgan bo‘lsa-da, unda mahalliy boshqaruv amaldorlarining soni nisbatan ko‘p bo‘lgan.

## 2.3. BUXORO AMIRLIGIDA MANSAB VA UNVONLAR

Tarixchi olimlar Shodmon Vohidov va Rahbar Xoliqovalarning qayd etishicha, Mirzo Badi Devon o‘zining «Majma ul-arqom» asarining oxirida Buxoro amirligidagi unvon va mansablar haqida eng mufassal ma’lumot bergan. Mazkur asar 1798-yili yozilgan bo‘lib, unda keltirilgan unvon, mansablar haqidagi amallar amirlikning oxirgi kunlarigacha ba’zi o‘zgarishlar bilan mavjud edi. «Majma ul-arqom» ma’lumotiga qaraganda, eng oliy mansab **qozilar** amali bo‘lgan. Ulardan oliy darajada **shayx ul-islom** (diniy unvonlardan biri bo‘lib, diniy ishlarni boshqargan

va nazorat qilgan), keyin **qozi ul-quzzot**, uchinchisi **qozi askar** (harbiy masalalar va harbiy jinoyatlarni ko‘rib hal qiluvchi mansabdor) va to‘rtinchisi **viloyat qozisi** bo‘lgan.

| BIRINCHI POG'ONA (qozilar) | IKKINCHI POG'ONA (muftiylar) |
| --- | --- |
| • 1. Shayx ul-islom<br>• 2. Qozi ul-quzzot<br>• 3. Qozi askar<br>• 4. Viloyat qozisi | • 1. A'lam<br>• 2. Muftiy askar<br>• 3. Muhtasib<br>• 4. Mudarris |

**Bilib oling!**

**Mafkuraviy munosabatlarda, ma’naviy hayotda, hukmdor sulola va oliy hukmdor turish-turmushiga ta’siri jihatidan nihoyatda katta mavqega ega bo‘lgan, munozarali masalalarda qozilar murojaat etadigan yuqori mansab egalari bo‘lgan *shayx ul-islom*lar zimmasiga fuqarolarning ziddiyatli masalalarini hal etish, ularning arz-dodiga quloq tutish, aholini yaxshi ishlarga undash, yomonlikdan qaytarish kabi vazifalar kirardi.**

**Ma’muriy-boshqaruv tizimining ajralmas qismlaridan biri fuqarolarning arz va shikoyatlari, talab va iltimoslari asosida shariat qonunlariga suyangan holda sudlov ishlarini amalga oshirishdan iborat edi. Bu ishlarni amalga oshirish uchun mas’ul etilgan shaxslar *qozilar* edi. Mang‘itlar sulolasi davrida qozilik tizimini isloh qilishga yo‘naltirilgan ba’zi harakatlar ham amalga oshirildi.**

Shu martabalarning keyingi ikkinchi pog‘onasida **muftiy**(lar) turgan. Uning yuqori darajasi **a’lam** (davlatda fiqhiy masalalar bo‘yicha fatvo chiqaruvchi shaxs) unvoni bo‘lib, **sohibi yurish** (muftiy askar) lashkar tortishlar vaqtida fatvo berardi. Aholini shariat ta’qiqlagan harakatlardan tiyilib turishiga va yaxshilikka oid harakatlarni qilishiga undash bilan

shug'ullangan **muhtasib** uchinchi darajada turardi. U sayidlar avlodidan bo'lishi lozim edi. Viloyatlarda esa sayid bo'lmagan olimni ham muhtasiblikka tayinlardilar. To'rtinchi – **mudarris** bir umrga berilib, ta'lim bilan mashg'ul bo'lmasa ham xazinadan maosh olardi. Ushbu mansab egalariga amirlikda katta e'tibor berilgan bo'lib, ularning asosiy vazifasi talabalarga ilm berish va ularni shariat yo'li asosida tarbiyalash bo'lgan. Shuni ta'kidlash joizki, bo'lajak qozilar, beklar va boshqa mansabdor shaxslar ularning tarbiyasini va ilmini olishi shart bo'lgan.

**Bilib oling!**

**Ma'muriy-boshqaruv tizimida qozilar bilan bir qatorda *muftiylar* ham katta rol o'ynaganlar. Muftiylik lavozimini egallagan shaxslar qozilar kabi shariat asoslari va musulmon qonunshunosligi bo'yicha keng qamrovli bilimga ega bo'lishlari lozim edi. Odatda, muftiylar turli munozarali masalalar bo'yicha shariat, hadislar asosida «fatvo» va «rivoyatlar» tuzganlar. Qozilar munozara olib borayotgan tomonlar vakillariga bunday «fatvo» va «rivoyatlarni» ko'rsatganlar, muftiylar ularga o'z muhrlarini bosganlaridagina o'z hukmlarini chiqarganlar.**

**Muftiylarga XIX asrda quyidagicha ta'rif berilgan: *«... muftiy ikkinchi darajali ruhoniy amaldordir. U qozi kalonga yordamchi sifatida, arz va iltimosnomalar bo'yicha Qur'ondan dalillar chiqaradi va kim haq, kim nohaqligidan guvohlik bildiradi; hukm chiqarish qozi kalonga tegishlidir».***

**Muftiylarni tayinlash huquqi poytaxt shahar Buxoroning qozi kaloniga berilgan edi. Muftiylar ichida ham o'ziga xos tabaqalanish mavjud bo'lib, ularning yuqori toifasi *a'lam* deb atalgan. A'lamlar ham ikkiga bo'linib, ularning kattasi *oxund,* keyingisi *a'lam* deb atalgan. XIX asrning 20-yillarida qayd etilishicha, Buxoro qozi kaloni ixtiyorida ikki nafar muftiy bo'lib, ular muhr bosish uchun haq olganlar. Boshqa viloyatlar qozilari huzurida esa bir nafardan muftiy bo'lgan.**

**Bundan tashqari yana to‘rt mansab mavjud bo‘lganki, ularni amir bevosita *sayidlik* obro‘-e’tiboriga ega bo‘lganlarga in’om etgan.**

| | |
|---|---|
| **Birinchisi JO‘YBOR XO‘JALARI** | • ularga Jo‘ybor hududini, shahar devorining ichki va tashqi tomonini boshqarish masalasi yuklatilgan. |
| **Ikkinchisi NAQIB** | • harbiy yurishlar paytida qo‘shinning jangovar tayyorgarligi, ta’minlanganligi va taqsimotini nazorat qiluvchi mansabdor. |
| **Uchinchisi BOSH O‘ROG‘** | • shariatga asosan sayidlar qo‘shinida muhtasib vazifasini amalga oshiruvchi shaxs. |
| **To‘rtinchisi NAQSHBANDIY** | • unga amirlar dafn etiladigan qabristonni ko‘kalamzorlashtirish ishlarini boshqarish topshirilgan. |

**Uchinchi darajali unvonlar** olimlar, sayidlar, o‘zbek va mahalliy zodagonlar loyiq deb topilgan amaldorlarga berilardi. Ular maxsus tayinlov asosida faoliyat yuritmasdan, balki ijtimoiy mavqeyidan qat’i nazar ushbu mansablarga har qanday shaxs tayinlanishi mumkin bo‘lgan.

☑ Birinchisi **mir asad**. Ulamolardan yoki sayidlardan bo‘lardi. Buxoro rabotining ichki muhtasibligi bir farsaxgacha (bir farsax 6–8 km) uning zimmasida edi.

☑ Ikkinchisi **fayzi.** Olim yoki sayid bo‘lgan kishiga berilardi. Buxoro rabotining tashqi muhtasibligi bir farsax masofagacha uning zimmasida edi.

☑ Uchinchisi **sadr**. Buxoro rabotining bir farsaxlik hududining ichkarisidagi vaqflar hisob-kitobi uning qo‘lida edi.

☑ To‘rtinchisi **sudur**. Shu rabotning tashqarisidagi vaqflarning hisob-kitobi uning vazifasi edi. Bu amaldorlarning shaxsiy muhrlari va mahkamalari bo‘lgan.

**Bilib oling!**

**Amirlikda rasman uchta diniy unvon – *o‘rog‘, sudur* va *sadr* mavjud bo‘lgan. Manbalarga ko‘ra, madrasani tugatgan shaxs mulla, qozi, rais amallarini egallashi mumkin bo‘lgan. Yuqoridagi amallarda bir necha yil ishlaganidan so‘ng shariat huquqlari sohasida to‘plagan bilim va tajribalari asosida bunday shaxslarga dastlab o‘rog‘, keyin sudur va so‘ngra sadr unvonlari berilgan. Eng oxirgi diniy unvoni bo‘lgan shaxslar qozikalon, muftiy, a’lam, oxun kabi diniy amallarni egallashi mumkin bo‘lgan.**

**To‘rtinchi xizmat pog‘onasi – darajada** qalam ahli turardi. Amirlik markaziy boshqaruvida davlat boshlig‘ining tashkiliy-ijrochilik ishlarini olib boruvchi bo‘limi mavjud bo‘lib, unda quyidagi to‘rt asosiy mansabdor shaxs o‘ziga belgilangan vakolatni amalga oshirar edilar:

| Birinchisi **devoni kalon** | Ikkinchisi **mushrif** | Uchinchisi **daftardor** | To‘rtinchisi **tanobchi devon** |
|---|---|---|---|
| • Amir daftarining amini – saqlovchisi. Tanho, bilg‘u va hujjatlarga javobgar amaldor. | • Amir beradigan in’om, hadyalar, ehson va iltifotlarni maxsus daftarlarda yozib borardi. | • Tanhodor va suyurg‘ol egalarini ishdan olish va amalga qo‘yish tartibini nazorat qilardi. | • Bahorgi va kuzgi ekinlardan tushadigan xiroj, kirim-chiqim va xarajat ishlarini olib borardi. |

**Beshinchi – sakkizinchi daraja (martaba)dagi amaldorlarga quyidagilar kirgan:**

| BESHINCHI DARAJA | OLTINCHI DARAJA | YETTINCHI DARAJA | SAKKIZINCHI DARAJA |
|---|---|---|---|
| 1. Munshiy | 1. Kitobdor | 1. Kichik mushrif | 1. Sarkor devoni mirzosi |
| 2. Shahar ichkarisi arbobi | 2. Baxshi | 2. Paygirnavis | 2. Amlok mirzosi |
| 3. Devoni arabxona | 3. Amir sayisxonasi devoni | 3. Mahramlar devoni | 3. Voqeanavis |
| 4. Devoni gavjih | 4. To‘shaklar devoni | 4. Yasovullar devoni | 4. Omborxona mirzosi |

| ***Amirning kundalik ish yuritish masalalari bilan mashg‘ul bo‘lgan mansablar:*** | |
|---|---|
| **Parvonachi** | Amir farmoniga binoan uning yorliqlarini umarolar va zodagonlarga yetkazardi. Arabxona jamoasining rahbarligi ham uning zimmasida edi. |
| **Dodxoh** | Mazlumlar arz-dodlarini amirga yetkazib javobini qaytarardi. Amir ijozati bilan ba’zan o‘zi ham arizalarni ko‘rib chiqardi. |
| ***Amirning yaqinlariga beriladigan amal va mansablar:*** | |
| **Ko‘kaldosh (asli ko‘krakdosh)** | Amirning eng yaqin kishilaridan bo‘lib, uning dushmanlari, do‘stlari va xayrixohlaridan xabardor bo‘lib turardi. |
| **Katta qushbegi** | Ovchilar, ovchilik asboblari, qushlar va itlaridan xabardor bo‘lib turadigan amaldor. |

| | |
|---|---|
| **Katta inoq** | Umaro, shogirdpeshalar va boshqalarga amir suhbatiga musharraf boʻlgan yoki boʻlmaganlari haqida xabar berardi. |
| **Katta xoja** | Saroy mahramlarining kattasi. Amir harami eshigining posboni. Haramga lozim boʻlgan oziq-ovqat va kiyim-kechaklarni yetkazib bergan. |
| ***Amir amri bilan otda saroyga kelishlari mumkin boʻlgan amal va mansablar:*** | |
| **Kichik inoq** | Amir muhrlari saqlanadigan sandiqchaga posbonlik qilardi. Elchilarning arizalari avval kichik inoq qoʻliga berilardi. U xatni ochib amir ijozati bilan ovoz chiqarib oʻqish uchun munshiyga berardi. |
| **Katta mehtar** | U musulmonlar ushr (dahyak)laridan 1/4, gʻayrimusulmonlardan ushrlarining yarmini, harbiylar ushrlarini nahdina, gʻaxsha va boshqa topilgan narsalar bilan hisob-kitob qilib olar edi. |
| **Devoni sarkor** | U davlat mulklari, tegirmonlari, doʻkonlari hisob-kitob ishlarini bajarib, amir haramiga tegishli xarajatlarini berardi. Koʻrinish kunidagi oziq-ovqatlar, sarpolar xarajatini ham u berar edi. |
| **Dasturxonchi** | Amir dasturxoniga javobgar boʻlib, goʻshtni dasturxonga maydalab berib, mahramlarga boshchilik qilardi. |
| ***Amir xohishiga muvofiq baʼzan uning suhbatiga musharraf boʻlishlari mumkin boʻlganlar:*** | |
| **Katta toʻpchiboshi** | toʻpxona boshligʻi. |
| **Katta bakovul** | amir oshxonasi va uning xodimlarining boshligʻi. Somjon tumanining mirobligi ham uning qoʻlida edi. |
| **Kichik oʻrogʻ** | amirlar va **ahli rikob** mulozimlari va xizmatkorlari ustidan nazorat qilish uning vazifasi edi. |

Davlat boshqaruvida boshqa bir qator mansablar ham mavjud bo‘lib, ular asosiy vazifa bilan birga qo‘shimcha vakolatlarga ham ega bo‘lgan. Masalan, **to‘qsabo** amir majlisi dasturxonini nazorat qilish bilan birga, Xarqonrud tumanining hokimligi va mirobligi ham uning qo‘lida edi. Shu bilan birga to‘qsabo harbiy harakatlar chog‘ida amir bayrog‘ini ko‘tarib yurgan. **Eshikog‘aboshi** esa davlat boshlig‘i o‘z saroyida bo‘lgan vaqtda uni qo‘riqlash bilan bir qatorda Shofirkon tumanini boshqarish va bu hududlarda suv taqsimotini nazorat qilgan. **Miroxur** amir otxonasida ishni tashkil etish bilan birga Komi Abu Muslim tumani mirobligi va obodonlashtirish masalasi bilan shug‘ullanar edi.

Yana uchta mansab mavjud bo‘lib, ushbu mansablar harbiy-ma’muriy xarakterga ega edi. Ular saroyga piyoda kirib kelardilar. Martabalari kichik inoq darajasiga yaqin edi. Ulardan birinchisi, **qo‘rchiboshi** deb atalib, amir miltig‘i va boshqa quroli sozligi uchun javobgar bo‘lgan. U surb (qo‘rg‘oshin), borut zaxiralarining tayyorlanishiga javob berardi. **Udaychi** esa harbiy harakatlar jarayonida naqibning ko‘rsatmasiga binoan navkarlar va qo‘shinning taqsimlanishi va joylashuvini kuzatish vazifasini bajargan. **Qorovulbegi –** soqchilar va qorovullar boshlig‘i sanalib, davlatning asosiy ichki va tashqi xavfsizligi masalalarini nazorat qilib turgan.

Amirlikda shig‘ovul, miroxo‘rboshi, mirshab kabi amallar bo‘lib, ular ham o‘ziga xos ravishda tegishli vazifalarni ado etganlar. Masalan, **shig‘ovul –** davlat vakillari va elchilarni qabul qilib, ularning faoliyatini nazorat qilish bilan shug‘ullangan. **Miroxo‘rboshi –** hukmdorga tegishli bo‘lgan otlarga yem-xashak yetkazish masalasini tashkil qilib, nazorat ostiga olgan. **Mirshab** esa shaharni qo‘riqlash vazifani bajargan. Shuni alohida ta’kidlab o‘tish joizki, markaziy boshqaruvda o‘sha davrda o‘zga davlatlarda amalda mavjud bo‘lmagan tartib, ya’ni harbiy yig‘inlar paytida mahalliy boshqaruv vakillari markaziy boshqaruvda bevosita ishtirok etganlar. Chunonchi, **chandavul, qorovul, yo‘lchi** va **josus** kabi.

**Boshqa bir qator xizmatchi-xodimlar ham bo‘lib, ular faqatgina tegishli xizmat vazifalarini bajarganlar:**

☑ **beldor** – bog‘bon;

☑ **bo‘yun otaliq** – ta’zim qilish qoida-tartibini nazorat etuvchi;
☑ **darziboshi** – tikuvchilar boshlig‘i;
☑ **dastorband** – salla o‘rovchi;
☑ **farroshboshi –** amir oshxonasining bosh oshpazi;
☑ **gulobchi** – gulob beruvchi;
☑ **jilbon** – yo‘llardagi posbon;
☑ **jilovchi** – amirning ot-aravasi shayligiga javobgar;
☑ **me’morboshi** – shaharning bosh me’mori, shaharni bezash va qurilish ishlariga umumiy rahbarlikni amalga oshuvchi;
☑ **mo‘zabardor** – etik ko‘taruvchi;
☑ **mufarrix** – xursand qiluvchi, masxaraboz;
☑ **najjorboshi** – duradgorlar boshlig‘i;
☑ **nayzabardor** – amirning shaxsiy qurol-aslahalariga javobgar;
☑ **oftobachi** – amirning tahoratiga suv beruvchi;
☑ **otashbardor** – chilimga olov yondiruvchi;
☑ **qurutbardor** – libos beruvchi;
☑ **ro‘ypokbardor** – sochiq tutib turuvchi;
☑ **roviyakash** – suv tashuvchi;
☑ **tamakisoz** – tamaki qiluvchi;
☑ **tirkashbardor** – o‘qdon ko‘taruvchi;
☑ **sharbatdor –** amirlikda turli ichimliklarni tayyorlash va yetkazishni tashkil etuvchi;
☑ **zargarboshi –** zargarlar faoliyatini nazorat qilib turuvchi;
☑ **zinbardor** – egar tutuvchi.

## 2.4. BUXORO AMIRLIGIDAGI HARBIY-MA’MURIY ISLOHOTLAR. AMIR NASRULLO ISLOHOTLARI

XVIII asrning ikkinchi yarmiga kelib amirlik hukmdorlari mavjud siyosiy nizolar va tashqi xavf-xatarni inobatga olgan holda muntazam qo‘shin tashkil etishga kirishganlar. Buxoro amirligida amir *oliy bosh qo‘mondon* bo‘lib, unga sarkarda, amirlashkar, dodxoh (qo‘shin

boshlig‘i), qo‘ronbegi, to‘qsabo, mingboshi kabi oliy toifali harbiy amaldorlar bo‘ysungan. Bekliklar hududidagi qo‘shinga beklarning o‘zlari rahbarlik qilgan. Beklarning harbiy tizimdagi yaqin yordamchilari yasovulboshi boshchiligidagi yasovullar bo‘lgan. Yasovulboshi – bekning o‘ng qo‘li, eng yaqin va ishonchli yordamchisi, miroxurdan to‘qsabogacha bo‘lgan lavozim hisoblangan. Katta bekliklarda yasovulboshilarning soni ikki nafar bo‘lib, ular birinchi va ikkinchi yasovulboshi deyilgan. Yasovulboshining yordamchisi yasovul bo‘lib, ularning soni birdan uch nafargacha va yirikroq bekliklarda undan ham ko‘proq bo‘lgan. Qo‘shinda ponsadboshi, yuzboshi, ellikboshi, o‘nboshi, miroxur kabi bo‘linma boshliqlari xizmat qilgan.

Amirlikda harbiy masalalar bilan shug‘ullanuvchi alohida vazirlik bo‘lib, ushbu idora bevosita lashkar to‘pchiboshisi (harbiy vazir) tomonidan boshqarilgan. Lashkar to‘pchiboshisi davlatdagi barcha otliq va piyoda askarlardan tashkil topgan qo‘shinni boshqargan. U mahalliy hududlarni harbiy masalalarda amalda yordam beruvchi maxsus vakillari orqali nazorat qilgan. Bekliklarda ham to‘pchiboshi lavozimi bo‘lib, u favqulodda hollarda harbiy ahamiyatga ega bo‘lgan, o‘qchilar va qal’aga, boshqa paytlarda esa beklikdagi jinoyatchi mahbuslar saqlanadigan zindonga boshchilik qilgan.

Buxoro amirligida harbiy amaldorlar egallagan lavozimiga qarab oliy, o‘rta va quyi darajalarga ajratilgan.




Bundan tashqari, oliy darajali harbiy amaldorlar toifasiga mansub bo‘lmagan panjboshi, dahboshi, galabotir, sarbozlar, olomon singari

harbiylar mavjud bo‘lgan. Harbiy masalalar va harbiy jinoyatlarni ko‘rib chiqib, hal qiluvchi qarorlar chiqarishga mas’ul bo‘lgan mansab – qozi askar (Amir Shohmurod davridan) lavozimi bo‘lgan. Harbiy muftiylar (muftiy askar) esa harbiylar uchun fatvo tuzuvchi, ayniqsa, davlat boshlig‘ining boshqa bekliklarga safari chog‘ida va harbiy yurishlari paytida harbiylar uchun fatvo chiqaruvchi vakil hisoblangan. Shuningdek, qozi askar tomonidan chiqarilgan hukmlarning shariatga muvofiqligi muftiy askar tomonidan tekshirib borilgan.

Harbiy mansablar egallanishining yana boshqa bir jihati bo‘lib, saroy unvon va mansab egalarining ko‘pchiligi bir paytning o‘zida harbiy mansab va unvon egasi bo‘lgan. Bu esa bir tomondan, harbiy amaldorlarning nufuzi baland bo‘lganligi bilan izohlansa, ikkinchi tomondan, harbiy ixtisoslikning yuqori darajada bo‘lmaganligini ko‘rsatadi. Amirlikda qo‘shin yig‘ishda mahalliy boshqaruv apparatining o‘rni katta bo‘lgan. Bu masalada bekliklar tarkibidagi amlokdorliklar boshliqlariga katta mas’uliyat yuklangan. Har bir amlokdor 10 dan 200 gacha navkarga ega bo‘lib, ular asosan harbiy xizmatni o‘tash, bek va amlokdor saroyini qo‘riqlash hamda qamoqqa mahkum qilinganlarni nazorat qilib, qamoqxonalarga yuborish vazifasini bajarganlar. Navkarlarning ijtimoiy tarkibi turli-tuman bo‘lib, hatto navkarlik xizmatiga ayrim yirik yer egalari ham qabul qilingan. Navkarlarning mansab darajasi ularning mulkiy holatiga qarab ham belgilangan. Shuningdek, xizmat vazifasini a’lo darajada bajargan navkarlarga bek tomonidan qo‘shimcha ravishda ayrim qishloqlardan to‘lovlarni qabul qilib olish huquqi berilgan. Qo‘shinning asosiy vazifasi hamma vaqt ham harbiy ish sifatida qaralmasdan, urushlardan bo‘sh vaqtlarda harbiy amaldorlarning xo‘jaligini yurituvchi arzon ishchi kuchi sifatida foylalanilgan.

XIX asr boshlariga kelib, Buxoro amirligida muntazam qo‘shin tuzish bo‘yicha sa’y-harakatlar amalga oshirila boshlandi. Xususan, Amir Haydar o‘z hukmronligining dastlabki yillaridan boshlab qo‘shin tuzilishiga alohida e’tibor bera boshlagan edi. Buning asosiy sababi aynan uning davridan boshlab Buxoro amirligining sharqiy hududlarida

ayirmachilik harakatlarining kuchayishi va bu harakatlarni bostirishda nafaqat diplomatiya, balki harbiy qudrat yuqori boʻlishi muhim ahamiyat kasb etishi edi.

Uning davrida mamlakat harbiy qismlari ikki qismga: muntazam qoʻshin – navkar, muntazam boʻlmagan qoʻshin – qora cherikka boʻlingan. Navkar muntazam qoʻshinning asosi boʻlib, har bir boʻlinmada ularning soni 200 dan 300 gacha boʻlib, qorovulbegi lavozimigacha koʻtarilgan. Buxoro amirining «cherik», «qoʻshin» (qora cherik) deb nomlangan harbiy kuchlarining nomuntazam qismi oliy hukmdorning farmoniga binoan harbiy harakatlar davrida tinch aholidan yigʻilgan. Mamlakatda tinchlik oʻrnatilgach, qora cherik uylariga tarqatib yuborilgan va oʻzlarining odatiy kasb-korlari (dehqonchilik, chorvachilik, hunarmandchilik, mardikorlik va boshqalar) bilan mashgʻul boʻlishgan. Bunday tartib qoʻshni Qoʻqon va Xiva xonliklarida ham mavjud boʻlgan.

Sarbozlikka qabul qilinayotganlar urugʻ-aymoqlardan qaysi biriga tegishliligiga qarab mazkur guruhgagina qabul qilinib, ular aralashtirib yuborilmagan. Bunday urugʻlarga qarab qoʻshin tuzish oʻsha davrda hukm surgan Xiva va Qoʻqon xonliklarida ham mavjud edi. Masalan, Xiva xonligi tarixchisi Muhammad Yusuf Bayoniyning yozishicha, xon farmoniga koʻra askarlarning roʻyxatini tuzish buyurilganda har bir urugʻ alohida-alohida harbiy guruhlarga ajratilgan va ularga oʻz urugʻining vakillari rahbar etib belgilangan. 1833–1834-yillarda Orenburg harbiy gubernatorining topshirigʻi bilan Buxoroda boʻlgan P.I. Demezonning maʼlumotlariga koʻra, amirning 19000 muntazam qoʻshini mavjud boʻlgan. Qoʻshinga Buxoro viloyatidan 12000, Samarqanddan 2500, Qarshidan 2500, Maymanadan 1000, Qorakoʻldan 1000 askar yetkazib berilgan. Buxoro viloyati qoʻshinlarining doimiy joylashgan lagerlari Jizzax, Bolaqoʻrgʻon, Nurota va boshqa hududlarda boʻlsa, Qarshi bekligidagi askarlar Xoja Joʻyboriy va Karkida, Qorakoʻl lashkari esa Yoychi va Chorjoʻyda boʻlgan.

Amirlik taxtiga Nasrullo chiqqandan keyin muntazam qoʻshin tuzishda eʼtiborga molik yirik tadbirlar amalga oshirildi. 1826-yil Rossiyadan Negri missiyasiga hamrohlik qilib kuzatib kelgan rus

askarlari va kazaklarining Buxoroga kelishi natijasida amirda yangicha qurollangan, O‘rta Osiyo harbiylaridan farqli ravishda zamonaviy qurollangan armiya tashkil etish istagi paydo bo‘lgan bo‘lsa, ikkinchi tarafdan Shahrisabz va Kitob bekliklarida istiqomat qiluvchi kenagas qabilalarining mustaqillikka intilishini sindirishga bo‘lgan ehtiyoj muntazam qo‘shin tuzish muhimligini taqozo etar edi. Uning tashabbusi bilan 1837-yilda piyodalardan iborat sarbozlar va to‘pchilarning muntazam qo‘shini tuzildi. Shu yilning o‘zida asirlikdan ozod qilingan 800 kishi sarbozlikka, 250 dan ortiq kishi to‘pchilar qo‘shiniga olingan.

**Bilib oling!**

**Buxoro amirligi harbiy hayotiga yangiliklar olib kirgan innovatorlardan biri Abdusamad Tabriziy hisoblanadi. U 1784-yilda Tabrizda dunyoga kelgan. Uning hayoti dastlab Eron, so‘ngra Afg‘onistonda o‘tgan. Abdusamad Tabriziy ellik yoshida Buxoroga kelgan. U amir Nasrullo buyrug‘iga ko‘ra Buxoroda yangi turdagi to‘pchilar va sarbozlar qo‘shinini tuzishga boshchilik qilgan. Abdusamad Tabriziy amir Nasrullo tomonidan 1837-yilda o‘tkazilgan harbiy islohotning asosiy kuchlaridan biri bo‘lgan. Amirning mamlakatdagi harbiy sohani isloh qilishida asosiy maslahatchi bo‘lib xizmat qilgan.**

**Uning ishtirokida tuzilgan yangi qo‘shinning umumiy soni ming nafar bo‘lib, shulardan 200 nafari to‘pchi, qolganlari sarbozlar bo‘lgan. Mamlakatda maxsus to‘p quyish ustaxonalari qurilgan. Islohotlar natijasida Buxoroda yaxshi mashq ko‘rgan professional armiya shakllanishi uchun asos yaratilgan. Abdusamad Tabriziy qisqa muddat ichida Buxoro qo‘shinini tubdan qayta qurib, saroydagi nufuzli shaxslardan biriga aylangan. Shu sababli ham saroyda unga qarshi kuchlar soni ortib borgan. Natijada 1845- yoki 1847-yilda amir Nasrullo tomonidan zindonga tashlanib, so‘ngra qatl ettirilgan.**



**Abdusamad Tabriziy tomonidan nazoratga olingan sarbozlarning harbiy mashg‘ulotlari (1844-yil).** ***Jozef Vulfning “1843–1845-yillarda Buxoroga missiya hikoyasi” asaridan.***

Qo‘shin tarkibiga qabul qilishning turli usullari mavjud bo‘lgan. Dastlabki davrlarda jinoyatchilar, mahkumlar, qochoqlarning kafillari hamda ota-onalarning o‘z farzandlari ustidan shikoyatlari hisobidan sarbozlar qabul qilinganini ta’kidlab o‘tish joiz.

**Bilib oling!**

**O‘zbekiston Milliy arxivida saqlanayotgan hujjatlardan biri harbiy amaldorning poytaxtga yozgan maktubida: *«... qulingiz Qirg‘izoyim guzaridan Abdujalilni, ya’ni oliy zindonga qamalgan mahbusni Baljuvon viloyatidagi Abdushukur miroxurning huzuriga sarbozlik xizmatiga yubordim»*, deb ma’lumot beradi. Bundan tashqari, qo‘shin tarkibi ko‘p hollarda harbiy amaldorlarning o‘z o‘g‘illari yoki qarindoshlarini xizmatga jalb etishi hisobidan hamda navkarlikning otadan bolaga o‘tishi natijasida kengaygan. Buning isbotini amir nomiga yozilgan quyidagi maktub**

**mazmunida keltirilgan ma’lumotda ko‘rish mumkin:** ***«Imomnazarbek qulingizdan. Bir qorovulbegi qulingiz qarib qolganligi sababli xizmatning uddasidan chiqmayotganligi sababdan o‘rniga Mullo Bobo ismli o‘g‘limni kiritasiz deb umid qilaman. Oliy marhamatingiz bilan uning o‘g‘lini mirzaboshilar navkariyasi safiga qo‘shaman».***

Amir Nasrullo qo‘shinning yagona joylashuv tizimini joriy etishga harakat qilgan. Bu borada u Buxoro shahri tashqarisida, O‘g‘lon va Tolipoch darvozalari oralig‘ida sarbozlar va to‘pchilar qo‘shinining o‘z oilalari bilan yashashiga mo‘ljallangan uy-joylar qurdirib beradi. Mazkur tadbir natijasida Buxoro shahri yonida 800 kishidan iborat harbiylarning doimiy yashash manzillari yuzaga keladi. Bu joy xalq orasida «Sarbozxona» nomi bilan mashhur bo‘lgan.

Buxoro amirligida qo‘shinlarning moddiy ta’minoti ularning egallagan o‘rniga qarab belgilangan. Qo‘shin ta’minoti pul yoki oziq-ovqat mahsulotlari orqali amalga oshirilgan. Masalan, amir Nasrullo tomonidan joriy etilgan qo‘shin moddiy ta’minotiga ko‘ra, Buxoro amirligi qo‘shinlarining oliy amaldori – qo‘shinning bosh qo‘mondoni daromadi yiliga 2000 tillani tashkil etgan bo‘lsa, tubandagilar oyiga quyidagicha miqdorda maosh olganlar:




Amirlikdagi olomon, galabotir (qora cherik) singari nomuntazam qo‘shin askarlariga ham moddiy ta’minot belgilangan bo‘lib, ular 6 tilla maosh, pichan uchun 1 tilla hamda 5 botmondan jo‘xori va bug‘doy bilan

ta'minlangan. Bundan tashqari, harbiy harakatlar davrida mansabidan qat'i nazar, har kuni harbiylarning barchasiga amir xazinasidan 1 tilladan ustama puli berib borilgan. Harbiy harakatlar davrida yarador bo'lgan sipohiylarga ham amirning farmoyishi asosida alohida mablag' ajratilgan bo'lib, bu pullar evaziga askar tabiblarga murojaat etishi mumkin bo'lgan. Lekin qo'shinning maoshi miqdori boshqa soha vakillarinikiga nisbatan kamroq bo'lgan. Bu holatni jadid allomasi Fitrat shunday tavsiflaydi: *«... sarbozlar oyiga 20 tanga maosh olgan. Sarboz bo'lmagan kezlarda, ya'ni hammollik qilsa kuniga 5 tilla ishlab olgan, shunda bir oylik daromadi 150 tillani tashkil qilgan. Ba'zida jinoyatchilar jazo chorasi tariqasida sarbozlikka yuborilgan»*.

**Bilib oling!**

☑ **Yangi tashkil etilgan muntazam qo'shin amirning mablag'i evaziga har uch yilda doimiy harbiy kiyim bilan ta'minlab turilgan. Qo'shin rahbarlaridan tortib, oddiy askarlarga xazinadan yangi kamzullar, shim va qalpoq berilgan. Harbiy kiyim taqsimoti bilan bog'liq mazkur tadbirlarga *bakovulboshi* lavozimidagi shaxs mas'ul bo'lgan.**

☑ **Buxoro amirligida yurishlar vaqtida qo'shin tarkibida askarlarning turli mahsulotlarga bo'lgan ehtiyojini qondirish uchun savdogarlar; yer qazish, yo'llarni ta'mirlash, ko'priklar qurish, devor qurish, dambalar buzish yoki qurish uchun ishchilar va mardikorlar ham bo'lgan. Masalan, manbalarda Amir Nasrulloning 1842-yil Qo'qon xonligiga qarshi yurishida qo'shin tarkibida 2000 dan ortiq ishchilar va mardikorlar bo'lganligi qayd etiladi.**

Harbiy harakatlar davrida qo'shinning xo'jalik ehtiyojlari: arava, chodir va boshqa muhim anjomlar ham amir xazinasidan ajratilgan. Chodirlar va boshqa yuklarni tashish uchun amir tomonidan aravalar ham ajratilib, ularda ayrim hollarda vaqtdan yutish uchun sarbozlar ham olib

yurilgan bo‘lsa, maxsus aravalar yaradorlar uchun joriy etilgan. Qo‘shinda ko‘chma qo‘rxona (qurollar va o‘qlar ombori) mavjud bo‘lib, u aravalar, tuyalar yordamida olib yurilgan va qo‘shinning o‘rtasida saqlangan. Zafarli janglar natijasida qo‘lga kiritilgan ko‘pgina o‘ljalar, xususan, qurol-aslahalar mamlakat poytaxtiga olib kelingan va qo‘shin ta’minotiga sarflangan. Tarixchi Mulla Olim Mahdum Hoji va Is’hoqxon to‘ra Ibratlarning ma’lumotlariga qaraganda, 1842-yil Qo‘qonni egallagan Amir Nasrullo xonlikka qarashli bo‘lgan to‘p, to‘pxona va boshqa jang qurollari hamda xazinani Buxoroga jo‘natgan.

Buxoro amirligi askarlarining harbiy qurol-aslahalar ta’minoti va ularning zamonaviy, nisbatan murakkabligi Xiva va Qo‘qon xonligiga qaraganda yuqoriroq darajada bo‘lgan. XIX asrning 20-yillarida amirlik askarlari pilta miltiq, uzun nayza, egri qilich bilan qurollangan; himoya vositasi sifatida egniga kalta sovut, boshga temir dubulg‘a kiygan va novvos terisidan ishlangan qalqon bilan ta’minlangan edi. Amir qo‘shinlarining qurollanish tartibi ham ularning egallab turgan lavozimiga qarab belgilangan. Amir Nasrulloning 1837-yildagi harbiy islohotlaridan keyin sarbozlar nayzali miltiqlar, to‘pchilar va o‘nboshilar to‘pponcha va qilichlar bilan qurollantirilgan. Yuzboshilar esa ikki stvolli miltiq, to‘pponcha va qilich bilan qurollangan edi. To‘pchilar qo‘shinida harbiy muhandislar ham bo‘lgan. Lekin ularning aksariyati mahalliy aholi vakillaridan bo‘lib, sohani mukammal o‘zlashtirmaganlar ko‘pchilikni tashkil etgan. Bu hol yangi texnikalardan noto‘g‘ri foydalanish paytida portlashlar natijasida qurbonlar bo‘lishiga olib kelgan.

Bu davrda amirlik ixtiyorida 50 ta to‘p bo‘lib, ularning 32 tasi Buxoroda, 2 tasi Jizzaxda, 1 tasi Karkida, 10 tasi O‘ratepada, 1 tasi Chorjo‘yda, 4 tasi Zominda bo‘lgan va ular doimo harbiy yurishlarga shay holatda saqlangan. Keyingi yillarda bunday harbiy texnikalar ko‘paytirib borilgan. XIX asr o‘rtalariga kelib, birgina Karkining o‘zida 16 ta cho‘yan, 6 ta mis to‘plar bo‘lgan. To‘plarning bunday tartibda joylashtirilishi strategik ahamiyatga ega bo‘lib, O‘ratepa, Jizzax va Zomin hududlari Qo‘qon xonligi bilan chegarada bo‘lsa, Karki va Chorjo‘y turkmanlar yerlari bilan chegarada joylashgan edi. Bundan

tashqari, amirlikda bir qancha kichik kalibrli to‘p – falkonetlar bo‘lib, ular tuyalarning egariga mahkamlangan. Bunday to‘plar olib yurishda qulay, jang vaqtida ham kam mehnatni talab qilgan.

Buxoro armiyasining harbiy safari chog‘ida jasur va kuchli suvoriylar qo‘shinning manglayida borganlar. Tog‘li hududlarda esa piyoda askarlar va qo‘shin tarkibidagi ishchilarning mohirligidan foydalanilgan. Masalan, Buxoro amirining 1854-yildagi Shahrisabz bekligiga qarshi qilgan yurishi jarayonida Kitob hududidan o‘tadigan suv manbalari bo‘g‘ib qo‘yilishi orqali beklik qo‘shinlari mag‘lubiyatga uchratilgan edi.

**Bilib oling!**

**Buxoro amirligi o‘z harbiy tug‘i – bayrog‘iga ega bo‘lgan. Rus olimi va sayyohi Y.K. Meyendorf amirlikdagi ponsadboshi 500 kishilik qo‘shin «bayroq» deb atalgan kichik bayroq bilan jangga kirganligi, mingboshi yonida esa «tug‘» deb atalgan katta bayroq ko‘tarilib turishini yozadi. To‘qsabo lavozimidagi shaxs esa harbiy harakatlar chog‘ida amir bayrog‘ini ko‘tarib yurgan. Jang paytida tug‘ va bayroqlarning ahamiyati katta bo‘lib, u qo‘shinning o‘z sarkardalari joylashuvi, marralar egallanganligi (yoki aksincha), o‘z safdoshlarini ajrata olish va chekinish alomatlarini anglab olishiga ko‘maklashgan. Bundan tashqari, tug‘ning ko‘tarilishi hamda askarlar boshi uzra ildamlab borishi qo‘shinning ruhini ko‘targan va vatanparvarlik hissini kuchaytirgan.**

Buxoro qo‘shinlarida doimiy musiqachilar ham bo‘lib, ular karnaychi, surnaychi, nog‘orachi, naychi, do‘lchi va boshqalardan iborat bo‘lgan. Qo‘shin sozandalari mamlakat hukmdorining harbiy yurishi boshlanganidan darak berar, qo‘shinning harakati va g‘alabalarini tantanavor tusda aholiga bildirishga xizmat qilar edi. Amir Nasrulloning muntazam qo‘shinida harbiy musiqachilar mavjud bo‘lib, har 100 kishilik dastada 2 ta nog‘orachi va 2 ta surnaychi xizmat qilgan. Shuningdek,

sarbozlar batalyonida 2 nafar nog‘orachi va 4 nafar karnaychi bo‘lgan. To‘pchilar qismida esa 6 nafar karnaychi bo‘lgan. O‘rta asr harbiy san’atidan shu narsa ma’lumki, har bir musiqa asbobining o‘z vazifasi bo‘lgan. Xususan, harbiy harakatlar jarayonida karnayning chalinishi qo‘shinning bir joyga yig‘ilishini anglatgan. Bundan tashqari, do‘l va nog‘oralar askarlarning ruhini ko‘tarishga, zavqini oshirishga, qo‘rquvni yengishga va vatanparvarlik hissini kuchaytirishga xizmat qilgan.

**Videosaboq**

Tug' tarixi

**Quyidagi *QR-kod* (tezkor javob kodi) orqali «O‘zbekiston tarixi» telekanali tomonidan 2022-yil 2-fevral kuni efirga uzatilgan «Bir eksponat tarixi» ko‘rsatuvining *«Tug‘ tarixi (Ark davlat muzey qo‘riqxonasi)»* nomli sonini tomosha qilishingiz mumkin.**

(*Videofayl manbasi*: O‘zbekiston Milliy teleradiokompaniyasining «YouTube» videohostingidagi rasmiy sahifasi)

## 2.5. AMIRLIKDA SUD ISHLARI

Buxoro amirligida sud ishlari shariat asosida olib borilgan. Jinoyatni aniqlashda va jazo belgilashda shariat qonunlari va asrlardan asrlarga o‘tib kelayotgan odob-axloq qoidalari asosiy mezon edi. Amirlikda sud tizimi davlatning ma’muriy apparati qo‘lida bo‘lsa-da, fiqh ilmi ulamolarining nazorati ostida edi. Qozilar va a’lamlar ruhoniylar tarkibiga kirgan. Davlatda diniy amaldorlarning sud faoliyatini nazorat qilishi, o‘z navbatida, ularning davlat boshqaruvidagi ahamiyatini muayyan darajada oshirib kelgan. Sud hokimiyati mahalliy hokimiyatdan alohida ish olib borgan. Amirlikda sud hokimiyati faoliyatiga mahalliy yoki boshqa idoralar aralasha olmagan. Buxoro amirligi sud tizimida alohida ahamiyatga ega bo‘lgan fiqh ilmi ulamolari qonun va shariat huquqiy



**Qozi tomonidan shikoyat ko‘rib chiqilmoqda. XIX asr ikkinchi yarmi**

normalari himoyachisi, qonunlar sharhlovchisi sifatida obro‘-e’tibor topganlar. Davlatda sud sohasi muayyan bir tizimga amal qilishiga qaramasdan, o‘rta asr G‘arb mamlakatlari kabi sudlar diniy va dunyoviy sudlarga bo‘linmagan.

Buxoro amiri Shohmurod tomonidan o‘tkazilgan sud-huquq islohotlari, o‘z navbatida, mamlakatda sud ishlarini yuritishda nohaqliklarga chek qo‘yilishiga, qozilar tomonidan sud jarayonlarini muayyan darajada odillik, adolat va insonparvarlik ruhida amalga oshirishga imkon yaratib bergan. Ushbu sud-huquq islohotlarining yana bir muhim jihati qozining hukmidan norozi bo‘lgan tarafning qozi ul-quzzotga yoki amirga shikoyat qilish huquqini qo‘lga kiritganligida bo‘lgan. O‘z navbatida, qozikalonga yoki amir nomiga yozilgan shikoyatnoma o‘rganib chiqilib, qozining hukmini asosli ravishda qozi ul-quzzot bekor qilishi hamda uning qarorini faqat amir bekor qilishi mumkin bo‘lgan. Shu bilan birga, amir Shohmurod sudlovni tashkil etish, xususan, quyi sud qozilarining tayinlanishi borasida ham muayyan

o‘zgarishlarni amalga oshirgan. Binobarin, amir Shohmurodning bevosita tashabbusi bilan qirq a’lamdan (qonunshunoslardan) iborat tarkibda oliy sud (qozixona) palatasi tuzilgan. Ushbu palatada qozilarning hukmidan norozi bo‘lib yozilgan arz va shikoyatnomalar shariat normalari bilan birga, amir Shohmurod tomonidan tuzilgan qoidalar to‘plami asosida ko‘rib chiqilgan. Sud palatasida arz yoki shikoyatnoma ko‘rilayotganda da’vogarning shaxsan o‘zi ishtirok etish imkoniyatiga ega bo‘lgan.

Buxoro amirligi davlat tuzumini tadqiq etgan Jo‘rabek Shodiyevning yozishicha, mavjud manbalar va adabiyotlarni o‘rganish asosida Buxoro amirligi sud tizimini quyidagicha tahlil qilish mumkin:

**QOZILIK MAHKAMASI**

- qozi ul-quzzot tomonidan boshqarilgan bo‘lib, unda mirzalar hamda mulozimlar faoliyat yuritganlar. O‘z navbatida, qozi ul-quzzot Buxoro shahrining bosh qozisi hisoblangan. Mirzalar – qozilik mahkamasining ish yurituvchilari hisoblansa, mulozimlar esa surishtiruv ishlarini olib borish bilan mashg‘ul bo‘lganlar.

**DEVONI ULAMO**

- qozilik faoliyatiga ko‘maklashuvchi va maslahat beruvchi idora. Ushbu idorada muftiylar va a’lamlar faoliyat yuritganlar. Ma’lumotlarga qaraganda, mazkur devonda 12 muftiydan iborat bo‘lgan kengash amal qilgan.

**MAHALLIY QOZILIK IDORASI**

- barcha bekliklarda ushbu idoralar bevosita amir tomonidan tayinlanadigan qozilar tomonidan boshqarilgan. Undan tashqari, ushbu idorada muftiylar va mulozimlar ham xizmat qilganlar. Qozilik mahkamasidan farqli o‘laroq, mahalliy qozilik idorasida mulozimlar qozilar hukm va qarorlari ijrosini ta’minlash bilan shug‘ullanganlar. Shu bilan birga, sud jarayonini qayd etib borish maqsadida dabirlar (kotib) mansabi ham mavjud bo‘lgan.

**QOZI ASKAR**

- bevosita qozilik mahkamasiga buysunuvchi, harbiy xizmatchilar tomonidan xizmatda, jang davomida yoki boshqa yurishlarda sodir etilgan harbiy jinoyatlarni ko‘rib hal etuvchi qozi. Ayrim manbalarda bunday turdagi ishlar naqib tomonidan hal etilgan deb ham e’tirof etiladi.

Shuni alohida ta’kidlash joizki, ayrim tadqiqot ishlarida amirlikda qozilik idorasiga **qozi ul-quzzot** boshchilik qilgan deyilsa-da, boshqa manbalarda uni qozi kalon boshqargan deb ta’kidlanadi. Ayrim tadqiqotlarda esa qozi ul-quzzot qozi kalon o‘rinbosari lavozimida xizmat qilgan va qozi kalon amirlikdagi barcha qozilar ustidan nazorat olib borgan deb e’tirof etiladi. Har qanday holatda ham mavjud manbalar qozi kalon Buxoro xonligi (ashtarxoniylar hukmronligi)da oliy sudya lavozimini amalga oshirganligi to‘g‘risida guvohlik beradi. Buxoro amirligida qozi ul-quzzot lavozimida xizmat qilgan qozilar o‘z muhrlariga ega bo‘lib, hujjatlarni ko‘pincha «xo‘ja», «mir» kabi faxrli unvonlar va «xodim al-fuqaro», «mushfiq al-ulamo», «muhib as-soliha» kabi laqablarni qo‘shib rasmiylashtirganlar. Mang‘itlar hukmronligi davrida Buxoroda qozi ul-quzzot lavozimida o‘ndan ortiq shaxslar faoliyat yuritganlar. Jo‘rabek Shodiyevning qayd etishicha, XIX asr 60-yillarigacha bo‘lgan davrda quyidagi qozi ul-quzzotlar faoliyat yuritgan:




**Buxoro amirligida qozilikka quyidagi asosiy talablar qo‘yilgan:** musulmon erkak kishi bo‘lmoqligi, erkin, voyaga yetgan, oilali, jismoniy kamchiligi mavjud bo‘lmagan, fiqh ilmini mukammal bilishi, hayotiy tajribaga ega bo‘lgan, arab tilini biladigan hamda badnom fuqaro bo‘lmasligi kabilar. Sadriddin Ayniyning fikriga ko‘ra, bunday talablarga

faqatgina Buxoro madrasalarida 19 yil davomida bilim olgan bitiruvchilar javob bera olishlari mumkin edi. Zaruriyat tug‘ilgan hollarda qozi qozilik talablariga javob beradigan fuqarolardan bir yoki bir necha o‘rinbosarlarni tayinlar edi. Ayollar qozilik lavozimiga tayinlanmas edi.

Qozilikka faqatgina xanafiylik maktabi ta’limotini bilish talab qilinmasdan, balki ilmiy daraja bo‘lishi, ya’ni fiqh ilmi va shariat norma hamda qonunlarini izohlash huquqi berilganligi ham talab qilingan. Buxoro amirligida qozilarga ularning ijtimoiy ahvolini inobatga olingan hollardagina ish haqi berilgan. Qozilarning daromadi asosan ular tomonidan o‘z foydasiga undiriladigan sud jarimalari hamda fuqarolar o‘rtasida tuziladigan turli xil shartnomalarni guvohlantirish orqali kelib tushadigan yig‘im va to‘lovlardan iborat bo‘lgan. Qozilar o‘z majburiyatlarini to‘g‘ri va aniq bajarganliklari uchun qozilik mahkamasi tomonidan rag‘batlantirib turilgan. Aksincha, agar qozi muayyan bir ish bo‘yicha pora olsa, u darhol o‘z lavozimidan ozod etilgan. Yuqorida ta’kidlab o‘tilganidek, amirlikda sud ishlari shariat asosida olib borilib, ma’lum bir masalaning huquqiy yechimini topish maqsadida ko‘pgina hollarda muftiy va a’lamlarga murojaat etilgan.

Buxoro amirligida ham qozilar o‘z faoliyatlarida islom huquqining asosiy manbalariga tayangan holda har qanday ishni ko‘rib hal qilganlar. Shu bilan birga, sudlov masalalari Imomi A’zam huquq maktabi ta’limoti asosida olib boriladigan shariat ko‘rsatmasiga binoan olib borilgan. Ushbu ta’limotga asosan sud instansiyalari faqatgina bir bosqichda olib borilgan. Ayrim muammoli ishlarni ko‘rib chiqishda mahalliy qozi yuqori turuvchi qozidan faqatgina maslahat olish maqsadida murojaat etgan.

Kam ahamiyatli ishlar bevosita mahalliy hududlarda oqsoqollar va amlokdorlar tomonidan ko‘rib chiqilgan. Qozi muayyan bir ish bo‘yicha jarima, qamoq va tayoq bilan urish kabi jazolarni tayinlash huquqiga ega bo‘lib, og‘ir jinoyatlarni (qasddan odam o‘ldirish, bosqinchilik, talonchilik) sodir etgan shaxslarga nisbatan o‘lim jazosini hal qilish yoki afv etish masalasi bevosita amir tomonidan hal qilingan. O‘lim jazosiga mahkum etish haqidagi hukm qozi tomonidan tuzilsa-da, amir uni faqat tasdiqlagan yoki rad etgan.

**Mahalliy qozilik idoralariga quyidagi ishlar taalluqli bo‘lgan:**

**JINOIY ISHLAR:**

- 1) mayda bezorilik;
- 2) haqoratlash;
- 3) tuhmat;
- 4) badanga shikast yetkazish;
- 5) o‘g‘rilik;
- 6) uy-joyga o‘t qo‘yish kabilar.

**FUQAROLIK ISHLARI:**

- 1) yerga oid nizolar;
- 2) merosni taqsimlash masalalari;
- 3) hadya;
- 4) qarzdorlik bilan bog‘liq ishlar;
- 5) nikohdan ajratish;
- 6) nikohni bekor qilish;
- 7) ota yoki onalikdan mahrum qilish;
- 8) vasiylik va homiylikni tayinlash kabilar.

**Qozilik mahkamasi sudloviga quyidagi ishlar taalluqli bo‘lgan:**

**1) davlatga qarshi qaratilgan jinoiy ishlar;** → **2) millatga va irqiy kamsitilishga qaratilgan ishlar;** → **3) davlat sirini oshkor qilish bilan bog‘liq bo‘lgan ishlar;** → **4) dinga qarshi qaratilgan jinoyatlar;** → **5) qasddan odam o‘ldirish;** → **6) mahalliy hududlardan kelib tushadigan shikoyat va arizalar asosida ish yuritish.**

Bekliklardagi qozilar faoliyatidan norozi bo‘lgan tomonlardan kelib tushgan ariza va shikoyatlar har tomonlama o‘rganilib, aybdor shaxslarga nisbatan tegishli tartibda intizomiy choralar ko‘rib borilgan. Buxoro amirligida sud ishlarini olib borishning alohida xususiyati shunda ediki, qozilar har bir ishni muayyan to‘lov evaziga ko‘rib chiqqanlar. Ehtiyot

chorasi sifatida ochiqda qolish uchun ham muayyan miqdordagi to‘lovni amalga oshirish lozim bo‘lgan. Ayblanuvchini kafillikka olgan shaxs ma’lum bir muddat ichida kafillik to‘lovini to‘lashi lozim edi. Ayblanuvchi shaxslar har bir kechiktirilgan kun uchun odatdagi to‘lovning 25 foizidan ortig‘ini to‘lashga majbur bo‘lgan. Agar hibsga olingan shaxsni yana ushlab turishning zarurati tug‘ilsa, bunday holatda shaxs zindonga yuborilgan.

**Bilib oling!**

**Arkning sharq tarafida aybdorlar saqlanadigan ikkita zindon – Zindoni bolo va Zindoni poyon joylashgan edi. Odatga ko‘ra har ikki oyda jinoyatchilar amir huzuriga – Arkka olib borilgan. Bu yerda kimni ozod qilish, kimni qatl etish masalasi ko‘rilgan. Qolganlari yana zindonga qaytarilgan. Arkning o‘zida ham davlat va amir uchun o‘ta xavfli hisoblangan aybdorlarni saqlash uchun mo‘ljallangan maxsus zindon bor edi.**

**Videosaboq**

Buxoro zindoni haqida

**Quyidagi *QR-kod* (tezkor javob kodi) orqali «O‘zbekiston tarixi» telekanali tomonidan 2020-yil 22-dekabr kuni efirga uzatilgan «Ekspeditsiya» ko‘rsatuvining *«Buxoro zindoni haqida»* nomli sonini tomosha qilishingiz mumkin.**

(*Videofayl manbasi*: O‘zbekiston Milliy teleradiokompaniyasining «YouTube» videohostingidagi rasmiy sahifasi)

Odatda qozilar sud majlislarini masjidlarda olib borsalar-da, ko‘p hollarda ularga o‘z uylarida ishlarni ko‘rib chiqib, tahlil qilish va muzokaralar olib borishga yo‘l qo‘yilgan. Qozilik sudlarida sud

jarayonini tashkil etishning aniq bir shakli mavjud emas edi va shunga ko‘ra ma’lum bir shaklda sud jarayonini o‘tkazish talab qilinmagan. Sud ishlari fuqarolik yoki jinoyat jarayoni kabi turlarga bo‘linmagan. Barcha turdagi ishlar jabrlanuvchi murojaati bilan boshlangan. Shuni alohida ta’kidlab o‘tish joizki, jinoyat ishlarida davlat ayblovi instituti mavjud bo‘lmagan. Da’volar, asosan, so‘rovlar shaklida amalga oshirilgan. Nizolar ko‘p jihatdan suv taqsimotidagi kamchiliklar, soliqlar, bojlar va boshqa turli xil to‘lovlarni undirish kabi masalalardan kelib chiqqan. Da’vo va arizalar bilan nafaqat bilvosita shaklda, ya’ni oqsoqol, bek va noiblar orqali, balki bevosita yuqori turuvchi hukmdorga murojaat etish mumkin edi. Masalan, Samarqand aholisining Shir Ali Inoq ustidan amir nomiga uning tomonidan olib borilayotgan zulmlar va jabrliklarni bartaraf etish va Samarqandga boshqa adolatli hokim qo‘yilishini talab etganliklarini ko‘rsatib o‘tish mumkin.

**Davlat boshlig‘iga ariza va murojaatlar har haftada ikki marotaba taqdim etilardi. Murojaatlar quyidagi ikki shaklda amalga oshirilgan:**

☑ ommaviy arz – aholi uchun saroyda o‘tkazilgan. Ushbu ommaviy arzning boshlanish muddati bir-ikki soat oldin jamoatchilikka e’lon qilinib, unga ko‘ra ariza va murojaatlari bo‘lgan har qanday fuqaro arkka hozir bo‘lishi mumkin edi;

☑ da’vogarlar davlat boshlig‘ining saroydan chiqib ketishi vaqtida murojaat etishlari mumkin edi.

Buxoro amirligi davrida ijod etgan tarixnavislardan Ahmad Donishning ma’lumotlariga qaraganda, amir ariza va murojaatlarni ko‘pincha Buxoro arkida, ba’zan esa saroy minorasi oldida muhokama etgan. Amir ariza va shikoyatlarni shaxsan o‘zi ko‘rib chiqar, ba’zan vazirga yoki qozi kalonga mazmunan ko‘rib chiqish uchun ishlarni topshirardi. Ushbu holatda vazir yoki qozi ariza hamda shikoyatni ko‘rib chiqishdan bosh tortsa, shikoyatchilar takroriy ravishda ikkinchi marotaba amirga murojaat etishlari mumkin bo‘lgan. Ikkala holatda ham qoida bo‘yicha ma’lum bir ish bo‘yicha qaror joyning o‘zida qabul qilinishi lozim edi.

Ariza yoki da’vo da’vogarning maxsus ishonchli vakili tomonidan topshirilishi hamda sud jarayonida uning vakil sifatida ishtiroki etishi mumkin bo‘lgan. Sud jarayonida barcha turdagi ishlar tortishuv tamoyili asosida amalga oshirilgan. Agar muayyan bir ish bo‘yicha qozi jinoyat belgilarini aniqlagudek bo‘lsa, ayblovchi jinoiy ayblarni taqdim etmaguncha jinoiy ishni qo‘zg‘atmagan. Bizga ma’lumki, islom huquqida isbot etish ta’limotlari qiyosiy usulda tahlil etilib, batafsil o‘rganilgan. Buxoro amirligida quyidagilar isbot etishning asosiy shakllari hisoblangan: 1) aybini tan olish, 2) guvohning ko‘rsatmalari, 3) qasam ichish, 4) yozma dalillar. Aybni tan olish ma’lum bir ashyo yoki faktga aloqasi bo‘lishi hamda holatga qarab, aniq va batafsil ravishda amalga oshirilishi lozim bo‘lgan. Guvoh o‘z ko‘rsatmalarini faqat o‘zi bilgan yoki ko‘rganiga asoslanib bayon etishi lozim bo‘lgan. Boshqa birovdan eshitgan, bilganlarini sud jarayonida aytib berish – «guvoh tariqasida ko‘rsatma» deb rasmiy tan olinmagan. Sud jarayonida boshqa birovning topshirig‘iga asosan faqatgina ikki yoki undan ortiq guvohlar bo‘lgandagina guvohlik berish mumkin bo‘lgan.

**Bilib oling!**

**Buxoro amirligida guvoh tariqasida sud jarayonida: voyaga yetmaganlar, qullar, g‘ayridinlar, tuhmatchilar, ig‘vogarlar, yolg‘onchilar, qasamxo‘rlar, jazoga tortilganlar, yaqin qarindoshlar va boshqalar ishtirok eta olmaganlar. Ayrim fuqarolik va jinoyat ishlarida ikki erkak kishi hamda hajmi katta bo‘lgan jinoyat ishlarida to‘rt nafar erkak kishining guvoh tariqasida ishtirok etishi talab etilgan. Bir erkak guvoh kishining o‘rniga ikki ayol guvoh bo‘lishi talab qilingan. Qoidaga asosan guvohlar da’vogar yoki shikoyatchi tomonidan tavsiya etilishi lozim bo‘lgan.**

Odatda qozi muayyan bir ish yuzasidan ishni rad etmasdan qarorni mazkur majlisning o‘zida chiqargan. Sud ishlarining tezlikda amalga

oshirilishi sudning eng ma'qul sifatlari deb hisoblangan. Qozi hukmidan norozi bo'lganlar qozikalon yoki amirga ariza berishga haqli edilar. Qozi chiqargan hukmni qozikalon, uning hukmini esa faqat amir bekor qilishi mumkin bo'lgan.

## 2.6. BUXORO AMIRLIGIDA YER EGALIGI MUNOSABATLARI

O'rta Osiyoda yer egaligi tartibi, asosan, shariat tartib-qoidalariga asoslangan. Buxoro amirligida esa shariat normalari mahalliy urf-odat, an'analar bilan aralashib ketgan. Yerga egalik qilish, undan foydalanishga ruxsat berish davlat boshlig'i – amir ixtiyorida bo'lib, bekliklarda ushbu vakolatni viloyat hokimlari – beklar amalga oshirganlar. Shu bilan bir qatorda, yerga nisbatan davlatning egaligi va uning davlat boshlig'i tomonidan taqsimlanishi, o'z navbatida, xususiy yer egaligini inkor etmagan. Buxoro amirligida yerlar, asosan, uch qismga: **davlat** (bu amlok yerlar deb ham atalgan), **xususiy** (mulk), **vaqf yerlari** (mulki vaqf)ga bo'lingan. M.A.Abdurayimov o'z tadqiqotlarida Buxoro amirligidagi yerlarni quyidagi guruhlarga ajratgan:

| | |
|---|---|
| **Davlat yerlari** | • amlok, mamlaka, araziy podshohiy, mulki devon va hokazo |
| **Xususiy yerlar** | • mulk, mulki xurri xolis, yorliq mulklari |
| **Imtiyozli soliq olinadigan yerlar** | • mulki ushr va daxyan |
| **Vaqf yerlari** | • mulki vaqf |
| **Ko'chmanchi qabilalar yerlari** | • yurtlar |
| **Shartli topshiriladigan yerlar** | • darbost (darubost) |

Ekiladigan yer maydonlarining asosiy qismini **davlat yerlari** tashkil qilgan. Amir eng katta yer egasi hisoblangan. Davlat yerlarini rasman sotish, hadya etish hamda vaqfga berish ta’qiqlangan bo‘lsa-da, bunga doim ham amal qilinmagan. Davlat yerlari bo‘sh yotgan yerlar (qamishzorlar, toshloq, to‘qayzor, tog‘oldi)ni o‘zlashtirish hisobiga ko‘paytirib turilgan. Bunday yerlarni o‘zlashtirgan shaxslar bir necha yil soliqlardan ozod etilib, keyin belgilangan tartibda soliq to‘laganlar. Undan tashqari davlat yerlari hukmdor oldida katta gunoh qilgan yirik yer egallaridan musodara qilingan yerlar hisobiga hamda merosxo‘ri bo‘lmasdan vafot etgan shaxslarning yerlari davlat ixtiyoriga o‘tishi hisobidan ham ko‘paygan. Davlat yerlari soliqlarni «xiroj» tariqasida yer rentasini to‘lagan dehqonlarga foydalanish uchun berilgan. Ular bu yerlardan foydalanganliklari uchun davlatga belgilangan tartibda soliq to‘lashgan.

Davlat yerlarining boshqa bir qismi hukmron sulola a’zolariga, yirik davlat mansabdorlariga davlat oldidagi xizmatlari evaziga *suyurg‘ol* shaklida in’om etilgan. Lekin mang‘itlar hukmronligi davrida suyurg‘ol egalari ashtarxoniylar davridagidek mavqedan mahrum etildi. Suyurg‘ol egasi davlat xazinasiga xiroj to‘lashi hamda oliy hukmdorning chaqirig‘iga ko‘ra zarur holatlarda o‘z qora cherigi bilan harbiy yurishlarda ishtirok etishi lozim edi. Amir Nasrullo davridan boshlab yer egaligining *tanho* shakli tarqaldi. Nasrullo o‘ziga bo‘ysunmagan amaldorlar va urug‘ oqsoqollarining yerlarini musodara qilib, bunday yerlarni vaqtincha egalik qilish huquqi bilan o‘z tarafdorlariga hadya (tanho) qilgan. Tanhodor yerga emas, mansabining darajasiga qarab shu yerdan olinadigan soliqning ma’lum qismiga egalik qilardi. Eng kichik tanho yeri 36–60 tanobni tashkil etgan. Xazinaga eng ko‘p soliq ham ana shu yerlardan tusha boshladi. Davlat rasmiy sur’atda yerning oliy darajadagi egasi hisoblansa-da, XIX asrga kelib amlok yerlarining o‘zi ham turli sabablarga ko‘ra xususiy shaxslar qo‘liga o‘tib borganligi kuzatiladi.

**Mulk yerlari**ga egalik qilish quyidagi huquqiy asoslarda vujudga kelgan: yerlar amir tomonidan taqdim etilganda; tashlandiq yerlarni

o‘zlashtirishdan; amlok yerlarining ma’lum bir qismini ushbu yer egasiga egalik qilish huquqi saqlanib qolinishi sharti bilan mulk yeri tariqasida ajratish huquqi bilan. Yer-mulk egaligining bir qismi davlat xizmati bilan bog‘liq bo‘lmagan. Bunday yerlar, asosan, amirlikda asrlar osha yashab kelayotgan arablar jamoasiga qarashli bo‘lgan. Bu yer egaligi shakli qo‘zg‘almas mulk hisoblangan hamda hech qanday cheklanishlarsiz meros qilib qoldirish mumkin bo‘lgan. Mulk yerlaridan olinadigan soliqlar haqida tadqiqotchilarning turli fikrlari mavjud. Buxoro amirligida mulk yerlarining uch turi mavjud bo‘lgan: mulki xurri xolis – mulk yerlarining eng mukammal shakli bo‘lib, bu turdagi yerlar barcha soliq va yig‘imlardan ozod etilgan; mulki xiroj – yer egalari tomonidan xiroj solig‘i to‘lanadigan yerga nisbatan mulk shakli; mulki ushr – ushr solig‘i to‘lanadigan yer turi. Bunda olingan hosilning o‘ndan bir (1/10) qismi miqdorida soliq undirilgan.

Mulki xurri xolis davlat xizmati bilan bog‘liq edi. Bunday yerlar urushlarda jasorat ko‘rsatgan yoki hukmdorning alohida topshiriqlarini bajarishda namuna ko‘rsatgan shaxslarga berish natijasida vujudga kelgan. Bunday yerga ega bo‘lgan shaxslarga maxsus yorliqlar berilgan. Buxoro amirligida faqatgina mulki xurri xolis yerlaridangina soliq olinmas, qolgan barcha yer egaligi shakllaridan soliq olingan. Yirik xususiy yer egalari bevosita xo‘jalik yuritishmasdan, o‘z yerlarini chorakorlik va mardikorlik asosida ijaraga berishgan. Amirlikda dehqon ahli foydalanayotgan yerlarga nisbatan mulki xiroj atamasi ishlatilgan. Bunday yerlardan rasman hosilning uchdan biri miqdorida soliq belgilangan bo‘lsa-da, amirlikning har bir hududida o‘rnatilgan va belgilangan tartib hamda urf-odatlarga ko‘ra, soliq miqdori hosilning uchdan biridan to beshdan birigacha bo‘lgan.

**Vaqf yerlari** – bu masjid, mozor, xonaqoh, maktabxona, madrasa va maqbaralar uchun ajratilgan yerlar edi. Vaqf yerlari asosan diniy muassasalarga yer maydonlarini meros qoldirish hamda xayr-ehson qilish natijasida vujudga kelgan bo‘lib, u yer egaligining alohida shaklini tashkil etgan. Masjid, madrasa, qabristonlarning asosiy sarf-xarajatlari, shuningdek, talaba, mudarris hamda mutavallilarga beriladigan nafaqa va

maoshlar vaqf yerlaridan olinadigan daromad hisobidan qoplanar edi. Vaqf mulkini mutavalli tasarruf etishi belgilab qo‘yilgan. Mutavalli, asosan, vaqf egalari avlodlaridan tayinlangan bo‘lib, u vaqf hujjatlariga asoslanib foydani taqsimlab chiqqan. Amirlikda vaqf yerlarini sotish, bunday yerlardan soliq olish taqiqlangan bo‘lsa-da, manbalar va hujjatlar bunga amal qilinmaganini ko‘rsatadi.

Amirlikda vaqf yerlari Xiva va Qo‘qon xonliklari kabi ruhoniylarning davlat va jamiyatdagi rolini iqtisodiy va siyosiy jihatdan mustahkamlagan. Mamlakatda vaqf mulklarining turli shakllari mavjud bo‘lib, o‘z yerini chegaralangan shartlarda vaqf mulkiga topshirgan shaxslarga bir vaqtning o‘zida vaqf yeri uning manfaatiga xizmat qilish imkonini berardi. Yerlarning vaqfga aylanishi har xil shartlarda amalga oshirilgan. Masalan, ba’zi hollarda o‘z mulkini vaqfga qo‘ygan shaxs umrining oxirigacha ushbu mulkdan foydalanish huquqini saqlab qolishi mumkin edi. Ushbu mulkdan olinadigan daromadlar o‘rnatilgan vaqf tartibi bo‘yicha vaqfga topshiruvchi shaxsning vafotidan keyin amalga oshirilgan. Vaqf yerlari orasida «xususiy vaqflar» («oilaviy vaqflar») alohida o‘rin tutgan. Buxoro amirligida bunday shakldagi vaqf mulklari «vaqfi avlod» deb nom olgan. Vaqfi avlod yerlari meros tariqasida o‘z avlodiga, ya’ni keyinchalik ham bir urug‘ning a’zolariga meros tariqasida qolib keladigan yer toifasiga kirgan. Vaqfi avlod mulklarini tashkil qilgan shaxslar o‘z merosxo‘rlariga vaqfdan keladigan daromadlarning u yoki bu qismiga masjid yoki madrasalar qurishni vasiyat qilib qoldirganlar.

**Bilib oling!**

Ekin ekiladigan yer maydonlari **tanob** (1 tanob – 0,25 gektarga yaqin) bilan o‘lchangan. Yerlarning bo‘linishi, asosan, sug‘orish inshootlari bilan bog‘liq bo‘lgan.

***Masalan,* bitta katta suv tarmog‘i – kanal (ariq) orqali sug‘oriladigan:**

- 100 ming tanob yer – **tuman**;
- 50 ming tanobli yer – **hazora**,
- hazoraning yarmi – **nim hazora** deb yuritilgan.

- 10–15 ming tanobli yer – «falon daryo **abhori**» deb atalgan.
- 400 tanobli yerning hammasi aholi bilan band bo‘lsa, bunday yerlar – **qorya** deyilgan.
- 300 tanobli yer esa odam yashashi, yashamasligidan qat’i nazar – **marza** deb ajratilgan.
- Aholi yashaydigan punkt esa **baland** deyilgan.

Buxoro amirligi aholisining asosiy qismini, ya’ni 85 foizini dehqonlar tashkil qilishi doimiy sur’atda yer maydonlari taqchilligi muammosini keltirib chiqargan. Natijada kam yerli va yersiz dehqonlar boylarning yerlarini ijaraga olishga majbur bo‘lishgan. Yirik yer egalari o‘z xohishlari bilan dehqonlarga yerlarni ijaraga berishgan. Beklik va amlokdorliklarda yerni ijaraga berish sharti bir xil bo‘lmagan. Ba’zi amlokdorliklarda ijaradorlar ijaraga bergan yerdan tashqari urug‘ni ham berib, buning evaziga hosilning 1/2 qismini olgan. Ijarachi olgan yerida yollanma ishchilarni ishlatishi lozim bo‘lsa, haqini o‘z hisobidan to‘lashi shart edi. Ba’zi hollarda mulkdor (yer egasi) ijarachiga urug‘, ot yoki ho‘kiz bermagan. U o‘zining mehnat quroli bilan yerga ishlov bergan. Ijarador yollanma ishchilar yordamida ariqlarni tozalagan hollarda hosilning 1/3 qismini olgan, lekin bunday ijarachilar ancha kam bo‘lib, butun beklikda ularning soni 50 tachaga yetishi mumkin edi. Ijarachilar ko‘p hollarda olgan yerlariga o‘zlari to‘la ishlov bermasdan, uni ma’lum shartlar asosida mayda ijarachilarga berishga majbur bo‘lishgan.

## 2.7. QISHLOQ XO‘JALIGI: SUN’IY SUG‘ORISH TIZIMI, DEHQONCHILIK VA CHORVACHILIK

**Sun’iy sug‘orish tizimi.** Mang‘it amirlari ham o‘zlaridan oldin davlatni boshqargan sulolalar kabi yangi sun’iy sug‘orish ariqlarini bunyod etish va eskilarini ta’mirlash ishlariga katta e’tibor qaratganlar. XVIII asrning ikkinchi yarmi va XIX asr boshlarida amirlikda sug‘orish tizimini yaxshilash bo‘yicha bir qator ishlar amalga oshirilgan:




Ayniqsa, amir Shohmurod davrida Zarafshon daryosidan ko‘plab kanallar chiqarilgan. Jumladan, **Qozonariq** Urgut tumani, **Toymanariq** Sheroz tumani, **To‘g‘uzariq** Sugut tumani yerlarini sug‘organ. Kanallar qurilishi mamlakat xalq xo‘jaligi taraqqiyotiga samarali ta’sir ko‘rsatdi: *birinchidan,* sug‘orish tizimlarining kengayishi don va texnik ekinlar ekishga, shuningdek, poliz ekinlari va bog‘dorchilikni rivojlantirishga imkon yaratdi; *ikkinchidan,* kanallar bo‘ylaridagi ochiq yerlarga ko‘chib kelgan chorvadorlar o‘troqlashib, dehqonchilik bilan shug‘ullana boshladilar. Mang‘itlar sulolasi bundan manfaatdor bo‘lgani bois ko‘chmanchi chorvadorlarning o‘troqlashuviga alohida ahamiyat berdi.

Suv taqsimotida «tegirmon», uning yarmiga teng, 10–15 tanob yerni sug‘orishga yetadigan «tosh», «quloq» o‘lchov birliklaridan foydalanilgan. Suvni taqsimlashda ravoqdan ham foydalanganlar. Bu moslama odatda tosh ko‘priklar ostida bunyod etilgan bo‘lib, uning yordamida 100 tanob yerni sug‘orishga yetadigan suv taqsimlab berilgan. Masalan, Samarqand yaqinida bu yerdan Karmanagacha bo‘lgan yerlarni sug‘orishga qodir Zarafshonning suvini taqsimlash uchun 21 ravoq bor edi. Sun’iy sug‘orish tizimlarini tozalash, ta’mirlash va yangilarini bunyod etish, o‘z navbatida, mamlakatda muhim ahamiyatga molik jarayonlarning kechishiga olib kelgan. Bu esa, o‘z navbatida, dehqonchilikda band yerlarning kengayishiga ham sabab bo‘lgan.

**Dehqonchilik.** Mahalliy aholining qishloq xo‘jaligidagi asosiy mashg‘uloti dehqonchilik va chorvachilikdan iborat bo‘lgan. XIX asrda amirlik bo‘yicha dehqonchilik qilinadigan umumiy yer maydoni 2700

desyatinani tashkil qilgan. Aholi asosan obi (sug‘orma) yerlarda – intensiv hamda lalmikor yerlarda – ekstensiv dehqonchilik bilan shug‘ullanganlar. Sun’iy sug‘orishga asoslangan dehqonchilik olib borilgan yerlar – suvli yer (obikor) deb atalib, ular egallagan maydon lalmikor yerlar maydonidan katta edi. Ularga yilda ikki marta bahorda va kuzda ekin ekilib, hosil olingan. Dehqonchilik vohaning tog‘ va tog‘ oldi hamda tekislik qismlarida yaxshi rivojlanib, asosan, quyidagi mahsulotlar yetishtirilgan:

| **Dehqonchilikda:** | **Yog‘li o‘simliklardan:** | **Oziq-ovqat ekinlaridan:** | **Poliz mahsulotlaridan:** |
|---|---|---|---|
| • **bug‘doy** | • **zig‘ir** | • **kartoshka** | • **qovun** |
| • **arpa** | • **kunjut** | • **piyoz** | • **tarvuz** |
| • **jo‘xori** | • **kungaboqar** | • **sabzi** | • **bodring** |
| • **tariq** | | • **turp** | • **pomidor** |
| • **no‘xat** | | • **lavlagi** | |
| • **sholi** | | | |
| • **paxta** | | | |

Yuqorida qayd etilganidek, dehqonchilik obi (sug‘orma) hamda lalmikor turlarga bo‘lingan. Sug‘oriladigan yerlarda, asosan, bug‘doy, arpa, sholi, jo‘xori, paxta, dukkakli va sabzavot ekinlari ekilgan. Ekinlar ichida maydoni ko‘pligi jihatidan g‘alla birinchi o‘rinda turgan. Hosildorlik yaxshi bo‘lgan yillari har desyatina (1 desyatina 1,09 gektarga teng) yerdan 60 pudgacha (bir pud 16 kg) hosil olingan. Ekin turlari ichida jo‘xoridan eng yuqori – uch yuz pudgacha hosil olingan. Buxoro amirligi bo‘yicha lalmikor yerlar maydoni 600 ming desyatinadan oshiq bo‘lib, buning 60 foiziga bug‘doy, 25 foiziga arpa, qolgan qismiga esa boshqa ekinlar ekilgan. Bug‘doy, arpadan tashqari tariq ham lalmikor yerlarga ekiladigan asosiy ekin turi hisoblangan. Tariqdan xo‘jalikda keng foydalanilib, un sifatida ham iste’mol qilingan.

Amirlikda sholikorlik ham yaxshi taraqqiy etgan. Nisbatan sifatli sholi Shahrisabz, Kattaqo‘rg‘on va Hisor vohalarida yetishtirilgan.

Shahrisabz va Hisor sholikorlari amirlikning poytaxti Buxoroni doimiy ravishda sifatli guruch bilan ta’minlab turganlar. Dehqonlar hunarmandchilikda talab katta bo‘lgan dehqonchilik mahsuloti – paxtani o‘zlarining ehtiyojlari va sotish uchun yetishtirganlar. Paxta mamlakatning ko‘p yerlarida ekilgan. Shu bilan bir qatorda, aynan ushbu qishloq xo‘jaligi mahsulotini yetishtirishga ixtisoslashgan tumanlar mavjud edi. Ular jumlasiga Buxoro, Shahrisabz, Kattaqo‘rg‘on va boshqalarni kiritish mumkin. Bu hududlarda g‘o‘zaning oq va toza navi hisoblangan «g‘o‘zayi safid» va biroz qizg‘ish tusga ega «g‘o‘za» ekilgan. Shariatda chekish taqiqlanganiga qaramasdan, bu davrda tamaki ham yetishtirilgan. Ayniqsa, Qarshi atrofida, Urgut va Kattaqo‘rg‘onda yetishtirilgan tamaki yuqori baholangan. Mamlakatda turli bo‘yoqlar beruvchi o‘simliklar ham yetishtirilgan. Bu davrda yetishtirilgan ro‘yan, isparak, buzg‘unch ko‘p hollarda tovar ahamiyatiga ega bo‘lib, xorijga olib ketilgan. Masalan, buzg‘unch Buxorodan Hirotga olib borilgan.

**Bilib oling!**

**Yer haydashda ishlatiladigan asosiy mehnat quroli omoch bo‘lib, u o‘rik, qayrag‘och, tut, yong‘oq, jiyda kabi qattiq yog‘ochlardan tayyorlangan. Omochni tortishda asosan qo‘sh ho‘kizdan, ho‘kizlar topilmaganda esa ot, eshak va tuya kuchidan ham foydalanilgan. Haydalgan yerlarni tekislash uchun mola ishlatilgan. Ko‘p ishlatiladigan molalar tut yog‘ochidan tayyorlanib, uning uzunligi 2 metrcha bo‘lgan. Molaga ham, asosan, qo‘sh ho‘kiz qo‘shilgan. Dehqonchilik ishlarida eng zarur mehnat quroli ketmon hisoblangan. Ketmondan yerni ag‘darish, tekislash, sug‘orish, ekin ekish, chopiq qilish, ariq olishdan tashqari, qurilish ishlarida ham keng foydalanilgan. Shuningdek, bel ham dehqonchilik va qurilish ishlarida asosiy mehnat quroli hisoblanib, undan yer ag‘darish, ariq-zovurlar qazish, daraxt ekish, paxsa urishda ham keng qo‘llanilgan.**

Amirlikda polizchilik ham rivojlangan. Turli poliz ekinlari ekilib, ulardan olingan hosil mamlakat bozorlaridagi ichki savdoda muhim o‘rin tutgan. Jumladan, qovoqning 9 xili, qovunning 10 xil navi ekilgan. 1832-yili Buxoroda bo‘lgan Ost-Indiya kompaniyasining siyosiy vakili Aleksandr Byorns Buxoro qovunlari haqida yozar ekan, ularni Hind, Kobul va Fors qovunlari bilan qiyoslab bo‘lmasligi, hatto mashhur afg‘on qovunlari ham ular bilan raqobatlasha olmasligini ta’kidlagan edi. Aholi kashnich, rayhon, badyon, zira, shuningdek, turli gullar yetishtirish bilan ham shug‘ullangan. Abu Tohirxojaning ko‘rsatishicha, XIX asrda birgina Samarqand va uning atroflarida – atirgul (guli surx); guli nastarin; to‘q qizil rangdagi atirgul (arg‘uvon); lolalar, havo rang, qizil va oq gunafshalar, oq, qizil va havo rang qashg‘ar gullari, qizil va oq xitoy atirguli, guli ra’no; guli zebo; guli hindi va boshqalar ekilgan. Uzumchilik va bog‘dorchilik ham rivojlanib borgan. Mamlakat va undan tashqarida bedona navli Shahrisabz anorlari, Samarqand shaftolilari, Shahrisabz yaqinidagi tog‘larda yetishtirilgan bodom mashhur edi. Olmaning 8 navi, uzumning 12 navidan katta hosil olingan. Xususan, Karmana, Xatirchi, Shahrisabz, G‘uzor, Chiroqchi, Qarshi, Kattaqo‘rg‘on, Qorako‘l va Buxoro uzum yetishtirish markazlaridan bo‘lgan.

**Sug‘oriladigan yerlar aholining ehtiyojini to‘la qondira olmasdi. Aholi jon boshiga sug‘oriladigan yerlar quyidagicha to‘g‘ri kelgan:**




**Ma’lumotlarga ko‘ra, Amudaryoning yuqori va o‘rta oqimida joylashgan Fayzobod, Kofirnihon, Denov, Boysun va Sherobod hududlarida ekin maydonlari *ekin turiga ko‘ra* quyidagicha taqsimlangan *(ga – gektar)*:**




**Chorvachilik**. Buxoro amirligi hududida chorvachilik ham rivojlandi. Amirlik hududidagi bepoyon dasht va cho‘llar, tog‘ va tog‘ oldi tumanlari chorvachilik uchun qulay sharoit tug‘dirardi. Chorvachilikka ixtisoslashgan hududlarda qo‘y, sigir, buqa, ho‘kiz, tuya va otlarning turli zotlari yetishtirilgan. Ular bilan nafaqat ichki, balki tashqi bozorda ham katta savdo amalga oshirilgan. Cho‘l hududlarida, xususan, Buxoro, Qarshi atrofidagi dashtlarda, ayniqsa, qorako‘l teri yetishtirishga ixtisoslashgan qo‘ychilik rivojlanib bordi. Tashqi bozorda unga talabning kattaligi bu sohaning taraqqiyotini belgilab berardi. Chorvachilikning yetakchi tarmoqlari sifatida yilqichilikning ham ahamiyati katta edi. Ayniqsa, o‘z chidamliligi, tezligi va kuchi bilan Shahrisabz qorabayir otlari amirlikda juda mashhur bo‘lgan.

Chorvachilikda tuyachilik sohasiga ham alohida e’tibor berilgan. Og‘ir va olis yo‘llar hamda suvsizlikka chidamli bo‘lgan og‘ir yuk ko‘taruvchi tuyalardan karvon savdosida, tegirmonlarda, yog‘ chiqarishda, ba’zi hollarda yer haydashda foydalanilgan. Shuningdek, tuyaning suti va juni qadrlangan. Buxoro amirligida chorvachilikka ixtisoslashgan xo‘jaliklarning ichki va tashqi bozorga tuyoqli mollar, sifatli teri, jun va boshqa turli mahsulotlar (shol, namat, arqon va hokazo) hamda oziq-ovqat (go‘sht va sut mahsulotlari) yetkazib berishdagi ahamiyati katta edi. Parrandachilikda tovuq va o‘rdaklar ham yetishtirilgan. Aholi kaklik va baliq ovlash bilan ham shug‘ullangan.

## 2.8. BUXORO AMIRLIGIDA SOLIQ VA MAJBURIYATLAR

Buxoro amirligida davlatning umumiy xazinasi moliya bo‘limi tomonidan nazorat qilingan. Xiroj, zakot va boshqa soliqlardan tushgan mablag‘lar to‘lanishi doimiy kuzatib borilgan. Amirlik aholisi qishloq xo‘jaligi mahsulotlari va yig‘iladigan pullar vositasida davlatga soliq to‘laganlar. Shuningdek, soliq yig‘uvchilar foydasiga, suv, tegirmon, chig‘ir va boshqalardan foydalangani, mol saqlagani uchun ham soliq olingan. Amirlikda joriy etilgan soliq tizimi mahalliy xalq ustidan hukmronlik qiladigan hukmdor doiralar manfaatiga xizmat qilgan. Davlat tomonidan turli xil soliqlar davlat va hukmdorlar foydasiga undirilgan. Soliq hajmini belgilash va soliq undirilishida shariat qonunlariga amal qilingan. Soliqlardan ezilgan xalqning harakati kuchaygan vaqtda taxtga o‘tirgan Shohmurod birinchi islohotni soliqlarni tartibga solishdan boshlagan edi. U o‘zidan avvalgi hukmdorlar joriy qilgan, shariatga to‘g‘ri kelmaydigan yorg‘u, boj, tarx, tushmol, yasoq kabi soliqlarni bekor qilgan.

Amirlikda pul tarzidagi soliqlar davlat xazinasiga kelib tushgan. Uni devonbegi boshqargan, unga daftardor yordam bergan. Natura tarzida to‘langan soliqlar, ya’ni narsalar ham xazinaga kelib tushgan, uni nazorat qilishni *arbob* boshqargan. Belgilangan soliqlar to‘lanishida ularning to‘lovi ham muhim ahamiyat kasb etgan. Bu davrda amirlikdagi an’anaviy bo‘lgan xiroj, zakot, ixrojot, boj kabi soliqlardan tashqari juda ko‘plab katta-kichik soliqlar joriy etilgan. Ular, asosan, o‘zaro nizolar tufayli tez huvillab qoladigan xazinani to‘ldirishga, qo‘shinlar ta’minotiga, amir va saroy a’yonlari xarajatlarini qoplashga sarflangan. Asosiy soliq to‘lovchi *raiyat* – dehqonlar, hunarmandlar, savdogarlar, chorvadorlar edi. Turli soliqlardan tashqari qishloq va shahar aholisi turli ishlar (kanallar qazish, ariqlarni tozalash, qurilish ishlari va boshqalar)ga majburan jalb etilardi. Mazkur tadbirlar uchun sarflanadigan xarajatlar aholidan turli yo‘llar bilan undirib olingan. Ommaviy jamoat ishlarida ishtirok etmaganlardan shariatga ko‘ra boqi puli deb atalauvchi jarima

olingan. Mamlakat fuqarolari bo‘lmagan savdogarlardan olinadigan soliqlar (boj) deyarli o‘zgarishsiz bo‘lib, ko‘pincha, ularning miqdori siyosiy munosabatlarga bog‘liq bo‘lgan.

**Buxoro amiri xazinasiga tushadigan soliqlar «Bayt ul-mol»da saqlangan. Xazinaning 4 ta xonasi bo‘lgan:**

| | |
|---|---|
| **Bayt ul-moli zakot va ushr** | • Bu g‘aznadan faqir va beva-bechoralarga nafaqa berilgan. |
| **Bayt ul-moli xiroj, jiz’ya va musulmon bo‘lmagan savdogarlardan olinadigan to‘lov va soliqlar** | • Bu g‘aznadan harbiylarga, din vakillariga, amaldorlarga va mamlakat obodonchiligi uchun pul ajratilgan. |
| **Bayt ul-moli tarokot** | • Bu g‘aznadan kambag‘allarga, yetimlarga va kasallarga pul to‘langan. |
| **Bayt ul-moli luqtot, ya’ni daromadlar tushadigan g‘azna** | • Bu g‘aznadan birinchi g‘aznadan foydalanganlar foydalanishgan. |

**Yodda saqlang!**

☑ **Arbobona** – Buxoro amirligida arboblar foydasiga xalqdan yig‘ib olinadigan soliq.

☑ **Boj va bojgir puli** – bir mamlakatdan ikkinchi mamlakatga to‘lanadigan yoki bir mamlakatdan boshqa malakatga, ichki kurashlar kuchaygan vaqtlarda esa bir viloyatdan boshqa viloyatga o‘tish uchun, shuningdek, shahar va qishloq bozorlarida savdogarlardan olinadigan maxsus to‘lov.

☑ **Mirobona** – miroblar maoshi uchun yig‘iladigan soliq.

☑ **Mushtak** – Buxoro amirligida majburiy bo‘lgan, amin, oqsoqol hamda nazoratchilar foydasiga olingan haq. Albatta, mushtak to‘lashdan diniy ulamolar, vaqf egalari ozod etilgan. U, asosan, natura tarzida olingan.

☑ **Mushrifona** – soliq yig‘uvchi mushriflarning maoshi uchun olinadigan maxsus soliq turi.

☑ **Ushr** – har bir xo‘jalik daromadining o‘ndan bir qismi hajmida natura va pul shaklida to‘lanadigan qishloq xo‘jalik solig‘i.

Buxoro amirligida ham barcha soliqlar ichida eng kattasi xiroj edi. Xiroj hosilning ma’lum qismi hisobidan natura shaklida to‘langan. Hajmi esa hosilning uchdan, to‘rtdan, ayrim hollarda, beshdan bir qismi ko‘rinishida bo‘lgan. Odatda, bu davrda xiroj solig‘ining ikki turi qo‘llanilgan. Bular: xiroji muazaf (yoki xiroji vazifa) va xiroji muqasama. Xiroji vazifa yerdan olinadigan soliq bo‘lib, bu yerga ekin ekish yoki ekmaslikdan qat’i nazar ushbu soliq mahsulot va pul tarzida yilda bir marotaba olingan. Xiroji muqasama yerdagi hosildan olinadigan soliq bo‘lib, yerlarning turi, viloyatlarga qarab turlicha tarzda belgilangan. XIX asr boshlarida yirik shaharlar atrofida va ba’zi boshqa yerlarda xirojning bir qismi pul bilan yig‘ib olina boshlangan (soliqlar odatda bug‘doyning bozordagi narxidan kelib chiqib belgilangan). Soliq solish ham ma’lum tartiblar asosida amalga oshirilib, hosil yetilgan paytda amlokdor (soliq yig‘ishni boshqaruvchi amaldor) o‘z kishilari bilan dehqonning ekin ekilgan yeriga kelgan. Amlokdor qishloq oqsoqoli bilan birga dalalarni aylangan. Amlokdor dala necha tanob (Buxoro hisobi bilan bir tanob yer 2500 $m^2$ ga yaqin) ekanligini taxminan chamalab o‘lchagan va u yerlardan qancha soliq olinishi belgilagan. Dehqonlar amlokdor uchun o‘n botmon yerdan yarim pud *kafsan* solig‘ini, dorug‘alar uchun *kafsani dorug‘a* (hosilning kam hajmdagi ma’lum qismini) ham to‘laganlar.

Agar dehqonlar amlokdorlarning o‘zboshimchaligiga qarshilik ko‘rsatishga harakat qilsalar va oqsoqol hamda o‘z qo‘shnilarining guvohligi bo‘yicha o‘tgan yillardagi soliq ma’lumotlarini aytib, ularga qarshi chiqsalar, ular dehqonlarni butunlay xonavayron qilishlari mumkin edi. Ko‘pincha, amlokdorlar dalaga chiqishga kechikkanlari tufayli pishib-yetilgan bug‘doydan tabiiy ofat sabab kutilganidan ancha kam hosil olingan. Shunga qaramay, amlokdorlar dehqonlardan belgilangan

soliqning hammasini undirib olganlar. Shunday qilib, yer solig‘ini undirib olishning hamma tizimi o‘zboshimchalikka asoslangan bo‘lib, dehqonlarni haddan tashqari xonavayron qilgan. Daromad olinib, soliq to‘langach, amlokdor soliq to‘lovchiga patta berib, unga o‘z muhrini bosgan. Bu dehqonning va yer egasining soliq to‘laganligini amalda isbotlovchi hujjat hisoblangan. Hosil o‘rilganidan keyin yanchilib, bug‘doy xirmoniga to‘kilgan bo‘lsa, unga hech kim tegmasligi uchun alohida kuzatuvchilar tomonidan maxsus *loy muhrlar* bilan muhrlangan.

**Yodda saqlang!**

☑ **Kafsan** – mulkdor va yer egasining soliqlardan tashqari xirmondan olinadigan haqi.

☑ **Muhrona** – yig‘im-terim mahali xirmondagi don uyumlari ro‘yxatga olinib, muhrlangan. Muhr loy yoki taxtachadan tayyorlangan bo‘lib, xirmondagi don u olinmaguncha hech kimga sotilmagan. Agarda kimdir o‘g‘irlik qilib qo‘lga tushib qolsa, unga nisbatan 52 tangagacha jarima solingan yoki shunga loyiq mol-mulki undirilgan.

**Bilib oling!**

Tarixchi olima Rahbar Xoliqovaning qayd etishicha, Buxoro amiri Haydarning xatlari amirlikdagi soliq tizimi haqida ma’lumot beruvchi muhim manbalardan hisoblanadi. Unga ko‘ra, soliqlar miqdori hududdagi hosildorlikka qarab belgilangan: ***«Ma’lum qilamanki, Karmananing Xonim va Kasaba kanallari atrofidagi hududdan va pastrog‘idagi bog‘i, teparog‘dagi Xon chorbog‘dan olinadigan soliq quyidagicha belgilansin. Karmanaga yaqin hududdan – bir tanob yerdan – 8 tangagacha, Karmanadan beriroqda – 7 tanga, boshqa hududlardan 6 tanga, Zarafshon daryosi shimolidagi yerlardan esa 5 tanga undirilsin. Belgilanganidan ko‘p ham, kam ham undirilmasin».***

Hosildorlik past bo‘lgan paytlarda soliq chegirmalari ko‘zda tutilgan. Amaldorlar davlat oldidagi xizmatlari uchun xiroj va tanobonaning ma’lum qismidan ozod etilgan. Soliqdan, shuningdek, hukmdorlar avlodlari ham ozod qilingan. Viloyatlardan yig‘ilgan soliqlar quyidagicha taqsimlangan: yig‘ilgan soliqlarning teng yarmi viloyat hokimida qolgan, yarmi to‘qson tortiq ko‘rinishida amirga jo‘natilgan. Amirga jo‘natiladigan yuk: 9 ta zardo‘zi buxcha, 9 ta gilam, 9 ta mol gilam, har birida 10 ming tanga solingan 9 ta qopdan iborat bo‘lgan. Bunga qo‘shimcha qilib viloyatning kirimi va chiqimi yozilgan daftar ham taqdim etilgan.

**Videosaboq**

*Buxoro amirligi soliq tizimi*

**Quyidagi *QR-kod* (tezkor javob kodi) orqali «O‘zbekiston tarixi» telekanali tomonidan 2021-yil 8-fevral kuni efirga uzatilgan «Ochiq dars» ko‘rsatuvining *«Buxoro amirligi soliq tizimi»* nomli sonini tomosha qilishingiz mumkin.**

(*Videofayl manbasi*: O‘zbekiston Milliy teleradiokompaniyasining «YouTube» videohostingidagi rasmiy sahifasi)

Soliqlardan yana biri **zakot**, ya’ni mol-mulkdan olinadigan davlat solig‘i edi. U mol-mulk bahosining taxminan 1/40 hajmida to‘langan. Bunday yig‘imlarda mol solig‘i, shuningdek, savdogarlarning mol sotib olish uchun keltirgan pullari daromad manbayi hisoblangan. Shuningdek, savdogar o‘z molini bir joydan ikkinchi joyga necha marta olib borgan bo‘lsa, u o‘z moliga shuncha marta zakot berishi kerak edi. Bunday holda zakot savdogarlarni juda og‘ir ahvolga tushiruvchi, mollarni iste’mol etuvchilarni tashvishga solib qo‘yuvchi va soliq yig‘uvchilarni boyituvchi o‘ziga xos ichki bojga aylanib qolgan. Chorvachilik tumanlarida

hayvonlardan olinadigan zakot natura (besh-o‘n tuyadan bir bo‘taloq, qirq qo‘ydan bir qo‘y yoki bir echki) bilan undirilgan. Buning ustiga mahalliy hokim foydasiga zakot solig‘ining yana bir turi *«zakoti chakana»* ham undirib olingan. Birinchi mang‘it amiri Muhammad Rahim tomonidan Buxoroda chorvachilik bilan bog‘liq yangi soliqlar joriy etilgan.

| AMIRLIKDAGI | ASOSIY SOLIQ | VA YIG'IMLAR |
|---|---|---|
| xiroj | aminona | alaf puli |
| zakot | arbobona | jo‘ycha puli |
| ushr ... | mirobona | objuvoz puli |
| | mushrifona | osiyo puli |
| | suruvona | tagjoy puli |
| | tanobona ... | xas puli |
| | | suv puli ... |

**Yodda saqlang!**

☑ **Suruvona** – Buxoro amirligida yarim o‘troq chorvador xalqlar qo‘y-echkilari, qoramollari, ot, tuya, yilqilarining davlatga tegishli ekinzorlarni, hukmdor va amaldorlarning yerlarini payhon qilganligi yoki ularga tegishli yaylovlardan mollarini haydab o‘tganligi evaziga solingan jarima. Suruvona bojgir va amlokdorlar tomonidan yig‘ib olingan, uning miqdori har bir otarga 2 ta qo‘yni tashkil etgan.

Amir dalalarni aylanganda, harbiy harakatlar paytida ham qo‘shimcha soliq va to‘lovlar olingan. Buxoro xonligida urush mahali, aholidan, odatdagidek, favqulodda soliq *(jo‘l)* yig‘ib olingan. Mazkur soliq amir Shohmurod davrida joriy etilgan. Amir Muzaffar *aminona* atamasi bilan yuritilgan maxsus soliq joriy qilgan. Bunda tovar va mol-

mulk narxining 1,5 foizi miqdorida soliq to‘langan. Vaqt o‘tishi bilan u doimiy soliqqa aylangan. Zakot va aminonadan tashqari, dallol solig‘i, bir viloyatdan ikkinchi viloyatga olib o‘tilayotgan mollar, umuman yuklardan olinadigan *boj* ham savdo yig‘imlariga kirgan. Molning narxi uni dastlab olib ketilgan joyidan olib borilgan joyigacha bo‘lgan masofaning uzoq-yaqinligiga qarab olinadigan boj va buning ustiga zakot qo‘shilishi sababli ancha oshgan. Yana ular qatoriga mollarni qayiqlarda daryolardan olib o‘tgani uchun olinadigan soliq *(suv puli)* ni, bozordagi *tagjoy puli*ni va boshqa soliqlarni ham qo‘shish kerak bo‘lgan.

**Yodda saqlang!**

☑ **Suv puli** – daryo, kanal, zovur va ariqlardan olib o‘tilgan yuklardan olinadigan pul. Aholi tomonidan u kambag‘al yoki boy bo‘lishidan qat’i nazar barchadan birdek olishgan.

☑ **Ko‘prik puli** – mahalliy va hukumatga qarashli bo‘lgan ko‘priklardan mol olib o‘tuvchilardan olinadigan o‘tish haqi, yig‘im.

☑ **Tagjoy puli** – bozorlarda savdo qilinadigan har bir qarich joy uchun to‘langan pul. Joy puli bozorlarning katta-kichikligi, ularning nufuziga qarab belgilangan. Masalan, Buxoro amirligi markazi Buxoro shahridagi Ark maydonidagi bozordagi savdo joylari O‘rta Osiyoda eng qimmat hisoblangan.

☑ **Tarozi puli** – har bir bozorda tarozibon tomonidan bozorlar uchun yig‘ib olinadigan, har bir molning og‘irligiga qarab aniq belgilab qo‘yilgan pul. Tarozi puli bozorlardagi savdo nufuzi, bozorning katta-kichikligi, xaridor va savdogar o‘rtasidagi oldi-sotdi munosabatlaridan kelib chiqqan holda belgilab qo‘yilgan. To‘plangan pul bozor xazinasiga tushgan. Tarozibon o‘z xizmati uchun har kuni o‘z haqini olib turgan.

Dehqonchilik qiluvchi qishloq aholisi qonunlashtirilgan yer solig‘idan tashqari, har bir tanob bog‘ yoki polizga maxsus soliq *tanob puli*, bedazorga *alaf puli* to‘laganlar. Ko‘pincha, bu ikki soliq umumiy

termin bilan tanobona yoki tanob puli deb atalgan. Bu soliqlarning miqdori yerlarning bozorlarga yaqinligiga va boshqalarga ko‘ra xilma-xil bo‘lgan. XIX asrning 50-yillari oxirlarida – amir Nasrullo davrida bu soliqlarga o‘zgartirishlar kiritiladi. Zarafshon bo‘yida bir qancha dehqonlar jamoasi polizlari o‘z uylaridan uzoq bo‘lgani va ularga yaqin joylardagi polizlarga qaraganda o‘sha yerlarni ishlash og‘irligini aytib, tanob pulini kamaytirishni iltimos qiladilar. Amir bu iltimosni qondiradi va polizdan olinadigan maxsus soliq o‘rniga *qo‘sh puli*ni joriy etadi. Bunda omochga qo‘shiladigan bir juft ish hayvoniga (qo‘sh) va bir mavsumda 48–50 tanob yerni ishlay olish quvvatiga qarab soliq solingan. Keyinchalik bu soliq boshqa soliqlarga qo‘shimcha ravishda hamma dehqonlarga solinadigan bo‘lgan, dehqonlar bu soliqni to‘lashga majbur edilar. XIX asrning o‘rtalarida Samarqand tumanida yerlarning sug‘orilishiga, bozorga uzoq-yaqinligiga va boshqalarga qarab, har bir juft ish hayvondan olinadigan qo‘sh puli buxoriy tangada 1 so‘m 20 tiyindan 4 so‘mgacha bo‘lgan.

**Yodda saqlang!**

☑ **Alaf puli** – asosan bedazorlar, mevali bog‘ va uzumzorlardan olingan soliq turi.

☑ **Tanob puli** – mevazorlar, bedazorlardan yig‘ib olingan hosil miqdoridan olingan pul. U beda solig‘i, bog‘ solig‘i deb atalgan.

☑ **Barg moli** – voha va vodiylarda o‘stiriladigan tutzorlardan olinadigan soliq. Buxoro amirligida ana shunday tutzorga ega bo‘lgan dehqonlar har yili bahorda tutzorlarni kesib, ipak qurti boqqanlar, shu orqali har yili bir marotaba soliq to‘lab turganlar. xususiy xonadonlarda o‘stirilgan tut daraxtlaridan soliq olinmagan.

☑ **Qo‘sh puli** – 1. Har bir ish hayvoni, xususan, qo‘sh uchun qo‘shiladigan ho‘kiz, ot, eshak hisobidan olingan yig‘im. 2. Bir mavsumda ikki ish hayvoni ishlov bera oladigan yer maydoni uchun olingan soliq.

Bundan tashqari ish hayvonlaridan olinadigan maxsus yig‘im *yaksara* ham mavjud edi. Bunda har bir juft ot yoki ho‘kiz hisobidan bir botmon chamasida bug‘doy undirib olingan. Kimda bir bosh ish hayvoni bo‘lsa, u yarim botmon *nimsara* bug‘doy berishi kerak edi. Suv tegirmonlari va objuvozlarning egalaridan ham ma’lum miqdorda pul yoki natural yig‘imlar undirib olingan. Buxoro amirligida o‘lpon yig‘ish bilan devonbegi – moliya vaziri shug‘ullangan, u soliq daftari, ya’ni o‘lponlar ro‘yxatlarini tuzgan. Moliya amaldorlari devonbegi rahbarligida xon saroyining moliya hisoboti va moddiy qismi bilan shug‘ullanganlar. Natura majburiyatlari ustidan nazoratni *arbob* olib borgan. Arbob xiroj yig‘ish bilan ham shug‘ullangan, elchilarni ovqat bilan ta’minlagan, sug‘orish ishlarini nazorat qilgan.

**Yodda saqlang!**

☑ **Jo‘ycha puli** – Buxoro amirligida dehqonlar tomonidan uncha katta bo‘lmagan suv inshootlari, ariq va zovurlardan foydalanganlik uchun to‘langan to‘lov shunday atalgan.

☑ **Objuvoz puli** – sholi, suli, masxar kabi ekin turlarini objuvozdan foydalanganligi uchun yiliga olingan soliq turi. Uning miqdori turli joyda turlicha bo‘lgan.

☑ **Osiyo puli** – tegirmon puli ham deyilgan. Buxoro amirligida har bir suv tegirmonidan yiliga 20 tangadan 100 tangagacha bo‘lgan miqdorda olinadigan soliq.

☑ **Chig‘ir puli** – ushbu yig‘im, asosan, sug‘orma dehqonchilik yerlarida, chig‘irdan foydalanganlik uchun olingan. Xususan, qarzdor dehqonlar ham uni to‘lashi majbur bo‘lib, agar dehqon bir tanob yerni chig‘irda sug‘organ bo‘lsa, ular chig‘ir puli to‘lashlari shart bo‘lgan.

☑ **Cho‘p puli** – ba’zi manbalarda «o‘tin puli», «xas puli» tarzida ham keltiriladi. O‘rmon, saksovulzor, to‘qay va boshqa joylardan aholi tomonidan ko‘plab daraxtlar va boshqa o‘simliklarni kesib ketilishi barobarida joriy qilingan soliq turi.

## 2.9. AMIRLIKDA SHAHARLAR HAYOTI. HUNARMANDCHILIK

**Shaharlar hayoti.** Oldingi davrlarda bo‘lgani singari bu davrda ham istiqomat manzilgohlarining ikki asosiy xili – shahar va qishloq bo‘lgan. Shahar va qishloqlarning mavqeyi, qiyofasi va boshqa jihatlari ularning karvon yo‘llari tizimida joylashganidan kelib chiqqan. Odatda, biror sug‘orish tizimida bo‘lgan shahar va qishloqlar o‘zaro bog‘langan yaxlit vohani tashkil qilgan. XVIII asr oxiridan ko‘pgina shaharlar siyosiy-iqtisodiy inqirozdan keyin o‘zlarini tiklab ola boshlaganlar. Shaharlar, odatda, yirik va mayda, qishloqlar esa faqat mayda shaharsozlik birliklariga bo‘lingan. Masalan, Buxoro shahri 12 ***jarib*** yoki mahalla, Samarqand shahri esa 4 ***qit’a*** deb nomlangan yirik bo‘linmalarga taqsimlangan. Yirik bo‘linmalar, o‘z navbatida, maydalariga bo‘lingan. Mayda bo‘linmalar Buxoro, Samarqand, Qarshi kabi shaharlarda ***guzar*** deb atalgan. Mahalla ko‘pincha ko‘cha yoki bir necha ko‘cha yonlaridagi xonadonlarni birlashtirgan. Ularning markazida – guzarda hovuz, masjid (aksari maktabi, ba’zan madrasasi bilan), choyxona, novvoyxona va boshqa kundalik ehtiyoj uchun inshootlar bo‘lgan. Shahar aholisining asosiy qismi savdo va hunarmandchilik bilan mashg‘ul bo‘lgan. Shaharning chetlaridagi mahallalar dalasifat: inshootlari siyrakroq, hovlilari kengroq, serdaraxt bo‘lgan.

Arxitektura sohasidagi olim X. Po‘latovning qayd etishicha, shaharlar o‘zlarining atroflaridan qo‘rg‘on devori bilan chegaralanib turgan. Ular shaharlarni mudofaa qilish va shartli ravishda ma’muriy chiziq vazifasini o‘tagan. Qo‘rg‘on devorlari ko‘proq paxsa va xom g‘ishtdan qurilgan. Shaharda darvozalar aholini tashqi dunyo bilan bog‘lab turgan. Odatda, darvozaning ikki yonida burjlar bo‘lgan. Darvozaning o‘zi esa ikki tabaqali bo‘lgan. Darvozalar kechasi yopilib, kunduzlari ochilgan. Darvozabonlarning xonalari ko‘proq ko‘chaning ikki tomonida joylashgan. Nisbatan yaxshi saqlangan darvozalardan biri Buxoroning Shayx Jalol darvozasidir. Unda darvozabonlarning xonalari bo‘lib, tarkibida ayvon ham mavjud. Oshkora, diqqat tortadigan

darvozalardan tashqari, devorlarda ko‘zga tashlanmaydigan eshiklar ham bo‘lgan. Yirik shaharlarda hokim qarorgohlari – qal’alar (ark) bo‘lib, ular shaharning boshqa qismlaridan ajralib turgan. Joylashuvi turlicha bo‘lgan. Buxoro kabi shaharlarda dastlabki qal’a bu vaqtga kelib ham tarixiy o‘rnini saqlab qolgan. Boshqalarida esa qal’a o‘rni ko‘chib yurgan.

O‘rta Osiyodek iqlimi issiq mintaqada suvning ahamiyati beqiyos. Shaharning suv tarmog‘i boshida bir yoki ikki bosh ariq turadi: Buxoroda – Shohrud, Samarqandda – Siyob. Daryo va bosh ariqlardan yon ariqchalar ajraladi. Ulardan ham maydalanib borgan ariq deyarli har hovligacha yetib borgan va shahardan chiqib ketgan. Iste’mol uchun suvni aholi aksar katta va kichik hovuz va hovuzchalardan olgan. Oqar suvdan tashqari buloq va quduqdan ham foydalanilgan. Suv inshootlarining yaxshi holatda saqlanishiga alohida e’tibor berilgan. Bog‘larga, asosan, mevali daraxtlar ekilgan. Ular ko‘proq shahar chekkalarida va qo‘rg‘on devor tashqarisida barpo etilgan. Shaharlarning qiyofasini undagi turli binolar me’morchiligi shakllantirgan. Inshootlarning eng ko‘p tarqalgan turi turar uy (hovli)lar edi. Shahar markazida uylar odatda zich, hovlilari torroq bo‘lib, chekkasiga kelib uylar siyrakroq, hovlilari keng bo‘lgan. Dala hovlilari esa tarqoq, bir-biri bilan tutashtirilmagan holda vujudga kelgan.

**Videosaboq**

Ark qo'rg'oni

**Quyidagi *QR-kod* (tezkor javob kodi) orqali «O‘zbekiston tarixi» telekanali tomonidan 2021-yil 22-may kuni efirga uzatilgan «Moziyga sayohat» ko‘rsatuvining *«Ark qo‘rg‘oni»* nomli sonini tomosha qilishingiz mumkin.**

(*Videofayl manbasi*: O‘zbekiston Milliy teleradiokompaniyasining «YouTube» videohostingidagi rasmiy sahifasi)

Shaharning asosiy funksional markazi ***bozor*** edi. Unda nafaqat turli savdo yoki xizmat jarayonlar bajarilibgina qolmay, balki ba’zi hunarmandlar o‘z mahsulotlarini ishlab chiqargan. Masalan, temirchilar tesha, bolta kabilarni bozorda ham tayyorlaganlar, ham sotganlar. Bunday maskanlarda inshootlarning asosiy turi – do‘konlar bo‘lgan. Hunarmandlik joylari, asosan ***rasta,*** ya’ni muayyan kasb-hunarga tegishli tartib qator asosida tashkil bo‘lgan. Pichoqchi, baqqol, mahsido‘z kabi hunarmandlar o‘z rastalariga ega bo‘lishgan. Rastalar, odatda, oddiy do‘konlardan iborat edi. Shu bilan birga, bozorda inshootlarga hojat bo‘lmagan turli mahsulot bilan savdo qilish uchun ochiq maskanlar – maydonlar tayin qilingan edi. Masalan, un bozor, qo‘y bozorlar ochiq joylarda uyushtirilgan. Yirik bozorlarda asosiy rastalar joylashgan savdo ko‘chalarining ustilari yopiladigan edi. Ular ***tim*** deb atalgan. Shaharlarning ijtimoiy-siyosiy mavqega ega maydonlari bo‘lgan. Ular Registon nomi bilan ma’lum. Registon maydonlari, odatda, bozor bilan birga (tarkibida yoki yonma-yon) bo‘lgan: Buxoro, Samarqand, Qarshi kabi shaharlar bunga misol bo‘lishi mumkin.

Mang‘itlar davrida ham poytaxt shahar Buxoro bo‘lib, sulola vakillari olib borgan siyosat natijasida uning siyosiy, ijtimoiy-iqtisodiy mavqeyi va salohiyati rivojlanib bordi. Ayniqsa, bu boradagi o‘sish XVIII asrning oxirlari va XIX asrning birinchi yarmiga to‘g‘ri keladi. Siyosiy nizolar, parokandalik va xo‘jalikning izdan chiqishi oqibatida tanazullga yuz tuta boshlagan poytaxt shahar o‘zining ilgarigi mavqeyini tiklab bordi. Bu davrda ham **Buxoro** shahrining XVI asrda shakllangan holati, asosan, saqlangan. O‘zgarish ko‘proq inshootlarning zichlanishi hisobiga bo‘lgan. Shaharning qo‘rg‘on devori ichidagi hududi o‘sha davrda, XVI asrda vujudga kelganicha qolgan. Tarxi umuman doiraga yaqin bo‘lib shaharning avvalgi yerlariga g‘arb tarafdan Jo‘ybor yerlari qo‘shilgach, Buxoro cho‘zinchoqroq shaklni oldi. Buxoroning markazi shaharning katta qismini egallagan edi. Bir-biriga tutashib ketgan qadimgi monumental hamda keyinroq vujudga kelgan madrasa, masjid, savdo binolari, karvonsaroy, do‘kon va boshqa jamoat binolaridan, ko‘cha va maydonlardan tashkil topgan.



**Buxoro shahri. XIX asrning ikkinchi yarmi**

**Bilib oling!**

**Buxoro o‘rta asr shahar qurilishi an’analari asosida bunyod etilgan bo‘lib, 3 qism: ark, shahriston va raboddan iborat bo‘lgan. Buxoro uzoq tarixi davomida bir necha bor urushlar natijasida vayron qilingan. XVI asrda shayboniylardan Abdullaxon II davrida Buxoro atrofi yangi devor bilan o‘rab olindi va darvozalar qurildi.**

**Tarixiy davrlar o‘tishi bilan Buxoro darvozalarini nomlash ham o‘zgarib bordi. XIX asr o‘rtalariga kelib Buxoro darvozalari: Sallaxona, Qavola Mahmud, Qarshi, Bahovuddin, Fayzobod, Samarqand, Imom, O‘g‘lon, Talipoch, Shirgiron, Qorako‘l nomlari bilan yuritilgan. XX asr boshlarida Buxoro shahrining darvozalari quyidagicha nomlangan: shaharning *shimolida* Imom va Samarqand; *janubida* Shayx Jalol, Namozgoh va Sallaxona; *sharqida* Mozor va Qarshi; *g‘arbida* O‘g‘lon, Talipoch, Shirgiron va Qorako‘l.**

**Shahardagi eng katta hovuz – «Labi hovuz» bo‘lib, u 1620-yilda bunyod etilgan edi. Hovuzning bo‘yi 42 metr, eni 36 metr, chuqurligi esa 5 metrni tashkil etadi. Hovuz zinasimon shaklda xarsangtoshlardan kesilib, ustalar tomonidan mohirlik bilan terilgan. Hovuzning bunday qurilishi suv kamayganda shu zinalar orqali tushib, suv olish imkonini yaratgan.**

Binolarning katta-kichikligi, shakl-shamoyili bir-biriga mos kelib, uyg‘un kompozitsion yaxlitlikka ega bo‘lgan. Markazdagi asosiy ko‘chalarning tugunlari (chorrahalar) gumbazli timlar bilan ajratilgan. Shahardagi jami to‘rtta timdan uchtasi – Sarrafon, Zargaron, Telpakfurushon toqlari saqlangan. Ko‘chalarning yo‘nalishi uzoq o‘tmish mobaynida shakllangan. Markazdagi Sarrafon hammomi bunga misol bo‘la oladi. Nomuntazam shakldagi yerga me’mor ustalik ila imoratni (hammomni) joylashtira olgan. Umuman yer tanqisligi shahar uchun xarakterlidir. Shu sababdan ham shahar ichida daraxtlar oz edi. Oddiy ko‘chalardan arava o‘ta boshlaganda aravakash ko‘cha boshidan turib qarshidan boshqa arava kirmasin uchun ovoz bilan darak bergan.

XVII asrning oxirlari – XVIII asrning birinchi yarmida kechgan siyosiy, ijtimoiy-iqtisodiy hayotning tanazzuli oqibatida inqirozga yuz tutgan shaharlar jumlasiga kirgan Samarqand mang‘itlar davrida o‘zining ilgarigi mavqeyini tikladi. Mang‘it amirlarining harakati bilan ayanchli holga tushgan shahar asta-sekin aholi bilan to‘ldirib borildi va XIX asrning 40-yillarida aholi soni 25–30 ming kishiga yetdi. X. Po‘latovning ma’lumot berishicha, **Samarqand** shahrining tarxida, asosan, o‘rta asrlar davridagi holat saqlanib qolgan. Shaharning badiiyligi o‘ziga xos asosga ega edi. Ommaviy, sodda inshootlar ichidan onda-sonda ulug‘vor ko‘k (lojuvard) Temur va temuriylar davriga oid bino qoldiqlari yuksalib turgan. Shaharning qo‘rg‘on devor ichidagi maydoni doiraga yaqin bo‘lgan. Uning geometrik markazi tarxda yaqqol ko‘zga tashlanadi. U Chorsu binosi bilan belgilangan. Bosh ko‘chalar Chorsu binosidan radial yo‘nalishda tarqaladi. Shaharning ma’muriy markazi bo‘lmish qal’a tomon ketgan ko‘cha muhim ahamiyatga ega bo‘lgan. Uning mavqeyini

bu ko‘chadagi Registon maydonining joylashuvi ham ko‘rsatib turadi. Shimolda Bibixonim me’moriy guruhiga, janubda Go‘ri Amirga olib boradigan ko‘chalarning ham ahamiyati baland bo‘lgan.

**Bilib oling!**

**XVIII asr o‘rtalaridagi Samarqand haqida yozar ekan, keyingi davr muallifi: «Turonning bir vaqtlar ko‘pchilik musulmon Osiyosining madaniyat va siyosat markazi bo‘lib o‘tgan va chindan «Samarqand firdavsmonand» sifatiga arziydigan bir yusunda bezangan Samarqand keyingi zamonlarda buzulub quruq bir cho‘lga aylangan edi. Mang‘it amirlarining birinchisi bo‘lg‘on Rahimxon Samarqand muzofotini qo‘lga kirguzamen deb kelganda (hijriy 1166 (1752)-yil boshlarida) Samarqand shahrida jon egasi yo‘q edi, hatto Raboti Xojabandiy to‘g‘oni buzulg‘on va Samarqand suvdan mahrum qolg‘on edi. Rahimxon ushbu safarida Raboti Xoja bandiyni tuzatib Samarqandg‘a suv oqizg‘on bo‘lsa ham odam yo‘qlig‘idan obod bo‘lmadi», – deb yozgan edi.**

XVIII–XIX asrlarda **Shahrisabz** mustaqil viloyat (beklik)ning markazi edi. XIX asrda shahar qaytadan besh darvozali qo‘rg‘on devor bilan o‘rab chiqildi. Yangi darvoza Qalmoq darvoza deb nomlangan. Shahar tarxi hozirgacha, asosan, o‘sha davrdagi vaziyatni saqlab qolgan. Asosiy jamoat markazlari (ma’muriy hudud, bozor, memoriy majmualar) orasini turli katta-kichik ko‘chalar kesib o‘tgan. Shahar aholisi inshootlari zich bo‘lgan guzarlarda istiqomat qilgan. Shaharliklar kasbi-kori, urug‘-aymog‘iga ko‘ra guzar jamoasini tashkil qilishgan. Shahar organizmi arxitekturaviy birlikni tashkil qilib, qaytariluvchan, «tipik» unsurlardan iborat edi. Ulardan shahar qiyofasini belgilovchi turar uylar va jamoat binolari, turli me’moriy kompozitsiyalar tuzilgan. XIX asrning ikkinchi yarmida shaharda 30 ming aholi istiqomat qilgan. Unda to‘rt mingga yaqin xonadon mavjud bo‘lgan.

**Hunarmandchilik.** Mamlakatning turli markazlarida an’anaviy hunarmandchilik sohalari – to‘qimachilik, metallga ishlov berish, charmgarlik, yog‘ochga ishlov berish, kulolchilik, oziq-ovqat mahsulotlarini tayyorlash va boshqalar mavjud bo‘lib, ularda band bo‘lgan hunarmandlar tomonidan aholining kundalik turmushida asqotadigan turli mahsulotlar ishlab chiqarilgan. Shuningdek, mahalliy hunarmandlar tomonidan ishlab chiqarilgan mahsulotlarga xorijda ham talab katta edi. Amirlikda asosiy hunarmandchilik markazlari sifatida shaharlar katta o‘rin tutsa-da, ko‘pgina yirik qishloqlarda ham hunarmandchilikning ba’zi sohalari rivojlandi. Buxorolik mahalliy hunarmandlarning ko‘pchiligi to‘qimachilik matolari, ganch, yog‘och o‘ymakorligi, naqqoshlik, duradgorlik, uy-ro‘zg‘or buyumlari tayyorlash, kulolchilik bilan shug‘ullanishgan. Islom dunyosida Samarqand qog‘ozi mashhur bo‘lgan. Zardo‘zlik va gilamdo‘zlik ham ancha taraqqiy etgan soha hisoblangan. Shu bilan birga hunarmandchilik kasbi nihoyatda og‘ir bo‘lib, barcha ishlar qo‘l mehnatiga asoslangan edi. Ularning daromadi qilgan mehnatiga nisbatan ancha kam bo‘lib, asosiy qismi o‘ta qashshoq holda kun kechirishga majbur bo‘lishgan.

Butun o‘rta asrlarda bo‘lganidek, hunarmandlar bu davrda ham o‘z uyushmalariga ega bo‘lib, ularning tashkil topishi ma’lum turdagi mahsulot ishlab chiqarish jarayoni ustidan nazorat o‘rnatishga, bu sohada o‘z monopoliyasini, ya’ni mahsulotni ishlab chiqarishga bo‘lgan yagona huquqini saqlash va raqobatga dosh berishga intilish bilan bog‘liq edi. Hunarmandchilikning barcha sohalarida bunday uyushmalar mavjud bo‘lib, uni saylab qo‘yiladigan kishi – rais yoki oqsoqol boshqargan. Odatda bunday lavozimga tajribali va katta hurmatga ega bo‘lgan keksa kishilar saylangan. Hunarmandlar ishlab chiqargan mahsulotlarning narxini belgilashda, turli soliqlarni yig‘ishda, usta va yollanib ishlaydigan shogird munosabatlarini, xo‘jalik munosabatlarini olib borishda uyushma raisining vazifasi katta bo‘lgan. Hunarmandlar o‘z uyushmalariga ega bo‘lsalar-da, o‘zlariga tegishli alohida ustaxonalarda ishlaganlar. Har bir ustaning o‘z yordamchilari, shogirdlari bo‘lib, odatda shogirdlikka ustaning o‘g‘illari yoki yaqin qarindoshlari olingan. Chetdan shogird

yollash juda kam uchraydigan holat bo‘lib, hunarmadchilik sirlari avloddan-avlodga, otadan o‘g‘ilga o‘tib kelgan.

Buxoro amirligida oldingi davrlaridagidek **to‘qimachilik** hunarmandchilikning yetakchi tarmog‘i bo‘lib qoldi. Uning taraqqiyoti, bir tomondan, ichki va tashqi bozorda bu turdagi mahsulotlarga talab kattaligi tufayli, ikkinchi tomondan, mahalliy xomashyo manbalari (paxta, jun, ipak) yetarli ekanligiga bog‘liq edi. To‘qimachilikning ip yigirish, matolar (bo‘z, olacha, chit) to‘qish, tayyor kiyimlar tikish, gilamchilik va boshqa sohalari ancha rivojlangan edi. To‘qimachilik ham og‘ir mehnat turi hisoblangan. Bu davrda to‘qimachilik dastgohlari juda oddiy bo‘lgan. To‘qiladigan iplarni ko‘chaning o‘zida tortib, g‘altakka o‘rashgan. To‘qimachilik dastgohi o‘rnatilgan xonada maxsus yerni qazib matolar qo‘yish uchun joy ajratishgan. To‘qilgan matolar maxsus yelim suvga ivitilib, so‘ngra quritilib, katta yog‘och bolg‘alar bilan urib tekislangan. Shunda matoning ustki qismi yaltirab turgan. Bu jarayonni bozor hududida o‘z do‘konlari bo‘lgan hunarmandlar amalga oshirgan. Shoyi va yarim shoyi matolar – atlas, adras, beqasam, parchalar ishlab chiqarish ham rivojlangan. Amirlikning ko‘pgina hududlarida pilla qurti yetishtirilgan. Buxoroning zarbof to‘nlari, Shahrisabzning iroqi do‘ppilari, samarqandlik ustalarning ipak buyumlari, ayniqsa, mashhur edi. Olachaning ipak choponlarga astarlik sifatida ishlatiladigan maxsus turi *hundustoni* yoki *nasrxoni* nomi bilan yuritilgan.

**Videosaboq**

Buxoro zardo'zligi

**Quyidagi *QR-kod* (tezkor javob kodi) orqali «O‘zbekiston tarixi» telekanali tomonidan 2022-yil 24-fevral kuni efirga uzatilgan «Qadriyatlar beshigi» ko‘rsatuvining *«Buxoro zardo‘zligi»* nomli sonini tomosha qilishingiz mumkin.**

(*Videofayl manbasi*: O‘zbekiston Milliy teleradiokompaniyasining «YouTube» videohostingidagi rasmiy sahifasi)

**Kulolchilik** amirlikning ko‘pgina joylarida rivojlangan edi. Uning asosiy markazlari G‘ijduvon, Qarshi, Shahrisabz, Kattaqo‘rg‘on va boshqa shaharlar bo‘lib, bu yerlik kulollar mahsulotiga talab ancha yuqori bo‘lgan. Bu davr kulolchiligida O‘rta Osiyoning ko‘pgina kulolchilik hududlariga xos bo‘lgan motivlar (turli gul va o‘simliklar tasviri, geometrik naqshlar), turli hayvonlar, qushlar, hasharotlarni yoki ular tanasining bir qismini shartli ravishda tasvirlash kosagar ustalar tomonidan keng qo‘llanilgan.

Amirlikda **metallga ishlov berish** va **metall buyumlar yasash** ham yetarlicha rivojlangan edi. Xonlikning tog‘li tumanlari (Shahrisabz, Boysun, Sherobod)da qadim davrlardan boshlab turli ma’danlar qazib olingan bo‘lib, bu konlardan foydalanish ba’zi tanaffuslar bilan to XX asr boshlarigacha davom etdi. 1841-yili Buxoroga kelgan K.F. Butenev bu yerda 6 ta cho‘yan quyish qozonlari bo‘lganini yozgan. Amirlikda qurilgan dastlabki metall quyish qozonlarida to‘plar uchun o‘qlar, harbiy va dehqonchilik qurollari yasalgan. Mis noyob va qimmat bo‘lganligi uchun Buxoro amirligida to‘p yasashda mis o‘rniga ko‘proq cho‘yandan foydalanishgan. Metallga ishlov berish va metall buyumlar yasashning, o‘z navbatida, yanada mayda tarmoqlarga bo‘linib ketadigan 4 ta asosiy turini ko‘rsatish mumkin.

| | |
|---|---|
| **Temirchilik** | Temirchi ustalar qishloq xo‘jaligida va kundalik turmushda ishlatiladigan mehnat qurollari yasaganlar. Ko‘pgina shaharlarda temirchi ustalarning maxsus mahallalari (Temirchi, Guzari chilangaron) borligi uning ancha taraqqiy etganligidan dalolat beradi. |
| **Misgarlik** | Asosan, yirik shaharlarda rivojlangan. Misgar ustalar turli idishlar, chilim va boshqa buyumlar yasashgan. Mis, asosan, Rossiyadan keltirilgan. Misdan yasalgan idishlarga nafis naqshlar tushirilgan bo‘lib, ular ichki bozor ehtiyojini to‘liq ta’minlab, qo‘shni o‘lkalarga ham chiqarilgan. |

| **Cho‘yan quyish (Degrezlik)** | Metalga ishlov beruvchi sodda sanoat turlari ichida degrezlik katta ahamiyatga ega edi. Degrezlar, asosan, shaharlarda maxsus guzarlarda yashashgan. Ular cho‘yan qozon, chiroq, manqaldon va boshqa buyumlar yasashgan. |
|---|---|
| **Rixtagarlik** | Bronzadan quyma buyumlar yasash ham Buxoro amirligining ko‘pgina shaharlarida rivojlangan edi. Bu ustalar turli buyumlar, taqinchoqlar yasaganlar, ba’zi mis idishlarning qismlari, bo‘yni, dastasi ham bronzadan yasalgan. |

Hunarmandchilik turlari ichida **zargarlik** ham qadimiy an’analarga ega hunarmandchilik turi sifatida katta ahamiyat kasb etdi. Zargar ustalar qimmatbaho toshlar va metallardan, rangli shishalardan turli taqinchoqlar yasaganlar. Zargarlik bilan, asosan, hindlar va qisman mahalliy lo‘lilar shug‘ullanishsa, qimmatbaho toshlarga ishlov berish bilan ko‘proq mahalliy hunarmandlar mashg‘ul bo‘lishgan. Buxoro zargarlarining mahsulotlari o‘z chiroyi va nafisligi bilan ancha shuhrat topgan. **Ko‘nchilik** ham yaxshi rivojlangan tarmoq hisoblangan. Charmgar ustalar tomonidan yaxshi ishlov berilgan terilardan turli xil oyoq kiyimlar, bosh kiyimlar, po‘stin va nimpo‘stin, turli xil meshlar tayyorlangan. **Yog‘och o‘ymakorligi**dan binolar qurilishida unumli foydalanishgan.

**Videosaboq**

*Buxoro zargarlik san'ati tarixi*

**Quyidagi *QR-kod* (tezkor javob kodi) orqali «O‘zbekiston tarixi» telekanali tomonidan 2022-yil 27-fevral kuni efirga uzatilgan «Bir eksponat tarixi» ko‘rsatuvining *«Buxoro zargarlik san’ati tarixi»* sonini tomosha qilishingiz mumkin.**

(*Videofayl manbasi*: O‘zbekiston Milliy teleradiokompaniyasining «YouTube» videohostingidagi rasmiy sahifasi)

## 2.10. BUXORO AMIRLIGINING ICHKI VA TASHQI SAVDOSI

**Ichki savdo.** Buxoro amirligida hunarmandchilik va undagi ishlab chiqarishning taraqqiy etishi doimiy savdo-sotiq munosabatlarining yanada kengayishiga asos bo‘lgan. Bu davrda ichki, tashqi va tranzit savdo keng rivojlandi. Savdoning taraqqiyoti natijasida Samarqand, Buxoro, Shahrisabz, Qarshi kabi shaharlarining iqtisodiy qudrati o‘sib bordi. XIX asrning 20-yillaridagi bir manbada *«Buxoro shahri nafaqat Buxoro, balki qo‘shni davlatlar shaharlari orasida ham mashhur savdo shahri sifatida sanalishi mumkin...»,* – deb qayd etilgan edi. XVIII asrning ikkinchi yarmida Buxoro amirligining ko‘pgina shaharlarida karvonsaroylar qurilishiga katta e’tibor qaratilib, bu holat savdo munosabatlari rivojini yanada mustahkamlashga xizmat qilgan edi. Manbalarga ko‘ra, XIX asr boshlariga kelib yirik karvon yo‘llari chorrahasida joylashgan Qarshi shahrining ahamiyati osha boshlaydi.

**Amirlikdagi asosiy savdo markazlari bo‘lgan shaharlar:**




Ichki bozorlarda, avvalo, kundalik ehtiyoj mollari, oziq-ovqat mahsulotlari, hunarmandlar ishlab chiqargan mahsulotlar, paxta matolari, jun va ipak matolarga talab katta bo‘lgan. Ichki savdoning taraqqiyotida yirik shaharlarning atroflardagi qishloqlar bilan iqtisodiy munosabatlari hamda shaharlararo savdo-sotiq aloqalarining rivojlangani muhim o‘rin tutgan. Chunonchi, amirlikdagi bozorlar nafaqat shaharlar, balki ularning atrofidagi qishloqlar aholisining talablarini qondirishda ham alohida ahamiyatga ega bo‘lgan. Amirlikdagi barcha shaharlarda, yirik

qishloqlarda ixtisoslashgan bozorlarning mavjudligi ichki savdoning davlat iqtisodiyotidagi muhim ahamiyatidan dalolat berardi.

**Videosaboq**

*Buxoro karvonsaroylari*

**Quyidagi *QR-kod* (tezkor javob kodi) orqali «O‘zbekiston tarixi» telekanali tomonidan 2021-yil 30-may kuni efirga uzatilgan «Ko‘hna manzillar» ko‘rsatuvining *«Buxoro karvonsaroylari»* nomli sonini tomosha qilishingiz mumkin.**

(*Videofayl manbasi*: O‘zbekiston Milliy teleradiokompaniyasining «YouTube» videohostingidagi rasmiy sahifasi)

Bozor savdosi, avvalo, mahalliy aholining ehtiyojini qondirishni ko‘zda tutgan. Muyyan mahsulotga ixtisoslashgan rastalar, do‘konlar, toq va timlarda ma’lum turdagi mahsulot, shu jumladan, qimmatbaho gazlamalar, tayyor kiyim-kechak, bosh kiyimlar, poyafzal, zargarlik buyumlari, kulollar, misgarlar, sadoqchilar mahsulotlari sotilgan va ko‘pincha shu yerning o‘zida tayyorlangan. Buxoro bozorlarida qo‘lyozma kitob va yozuv qog‘ozi ham sotilgan bo‘lib, shu yerning o‘zida joylashib olgan mirza muayyan haq evaziga hojatmandlarga xat yoki ariza ham yozib bergan. Ikki chetida do‘kon va ustaxonalar joylashgan ko‘chalar, odatda, bozor boshiga – chorsuga qo‘shilib ketgan. Buxoro bozorining yana bir o‘ziga xosligi issiq va sovuqdan himoya etilgan yopiq toq va timlarda amalga oshirilganidir. Buxoro shahrida shunday yopiq bozorlardan ellikta bo‘lib, har bir bozorda turlicha mahsulotlar sotilgan.

**Bilib oling!**

**Buxoroda yanvar oyidan may oyigacha savdo yaxshi bo‘lgan. Bu davrda savdo yarmarkalari tashkil qilingan. Savdo yarmarkalariga Eron, Afg‘oniston, Hindiston, Xitoy, Rossiya va amirlikning barcha viloyatlaridan savdogarlar tashrif**

**buyurishgan. Bu savdo mavsumida nihoyatda ko‘p mahsulotlar ortgan savdo karvonlari Buxoroga kelishgan. Savdo karvonlari ular uchun mo‘ljallangan maxsus karvonsaroylarda to‘xtashgan. XIX asrning boshida Buxoroda chet ellik savdogarlar uchun mo‘ljallangan 10 ta karvonsaroy bo‘lgan. XIX asrning 40-yillariga kelib esa 24 ta toshdan qurilgan va 14 ta yog‘ochdan yasalgan, jami 38 ta karvonsaroy mavjud bo‘lgan. Buxoro shahrining bosh bozori Registonning markaziy maydonida joylashgan.**

Chorsu – bosh bozor hisoblanib, boshqa bozorlarga qaraganda ancha katta bo‘lgan. Bu bozorda barcha turdagi mahsulotlar bilan savdo qilinar edi. Chorsu juda gavjum bo‘lib, uning boshqa bozorlardan farqli jihati bu bozor har kuni ishlagan va unga uzoq-yaqin mamlakatlardan savdogarlar kelgan. Un, don, paxta, quruq meva sotiladigan maxsus kapponlar ham bo‘lgan. Kapponlar bozorlarga nisbatan kichik bo‘lib, ma’lum turdagi maxsus mahsulotlar bilan savdo-sotiq qilinadigan joy hisoblangan. Bunday kapponlar Buxoro amirligida ko‘p bo‘lmagan. Bu kapponlarning nomlari unda sotilayotgan mahsulot nomi bilan atalgan.

Bu davrda savdo-hunarmandchilik muassasalari yirik mulkdorlar – oliy hukmdorlar, turli toifadagi amaldorlar, qabila boshliqlari, ulamolarning yirik vakillari va boshqalar qo‘lida to‘plangan. Qishloq yerlari va shaharlardagi ko‘chmas mulk va savdo-hunarmandchilik muassasalaridan keladigan foydaga ular yangi mulklarni sotib olib, yanada boyib borganlar, xalqaro savdo bilan shug‘ullanib, uzoq yurtlarga savdo karvonlarini jo‘natganlar. Bu davrda muayyan pul miqdoriga ega har bir shaxs savdo bilan shug‘ullangan. Biroq ular tomonidan o‘zlashtirilgan bu boyliklar ishlab chiqarish jarayoniga sarflanmagan va amirlikning taraqqiyotiga xizmat qilmagan.

Ichki savdoning taraqqiy etishida amirlikda mavjud bo‘lgan pul muomalasining o‘rni katta bo‘lgan. Hokimiyat tepasiga kelgan mang‘it amirlari pul muomalasini ham tartibga solishga harakat qilganlar. Mamlakatdagi tartibsizliklarning aksariyati ko‘pincha pul muomalasi borasidagi muammolar bilan bog‘liq holda kechgan. 1785-yilda pul

muomalasi borasidagi tartibsizliklarga barham bergan tub islohot o‘tkazilgan. Kumush tangalarning og‘irligi, kattaligi, probasi, zarb etish texnikasi, tangadagi yozuvlar mazmuni va bezaklar o‘zgartirildi. Mang‘itlar hukmronligi davrida muomalada, asosan, uch turdagi – tillo, tanga (kumush) va pul (mis) mavjud edi. Shahar hamda qishloqlardagi savdo-sotiq va to‘lovlarda asosan tanga va pul ishlatilgan.

Shayboniylar va ashtarxoniylar hukmronligi davrida qariyb ikki yarim asr mobaynida kumush tangalar har xil probaga ega bo‘lsa-da, ularning og‘irligi bir misqolga teng bo‘lgan. 1785-yilda kumush tangalar misqolning 7/10 qismiga (3,36 g.) tenglashtirilgan. Kichkina, yumaloq shakldagi bu tangalar yuqori soflik darajasiga ega edi. Ushbu islohot natijasida muomalada bo‘lgan barcha eski tangalar muomaladan chiqarilgan. Faqatgina 1753–1758-yillarda Muhammad Rahimbiy tomonidan chiqarilgan tanga – «*miri*» muomalada qoldirilib, u yangi tanganing to‘rtdan bir qismi qiymatiga teng bo‘lgan.

**Tashqi savdo.** Buxoro amirligida qo‘shni davlatlar va xalqlar bilan savdo aloqalarini rivojlantirishga ham katta e’tibor berilgan. Buxoro o‘z qo‘shnilari bo‘lgan Xiva xonligi, Qo‘qon xonligi hamda Afg‘oniston bilan hamda o‘ziga yaqin bo‘lgan davlatlar Eron, Qashqar, Hindiston bilan va yirik shaharlar hisoblangan Hirot, Mashhad va Kashmir bilan juda katta va doimiy savdo ishlarini olib borishgan.

**Videosaboq**

Iqtisodiy munosabatlar

**Quyidagi *QR-kod* (tezkor javob kodi) orqali «O‘zbekiston tarixi» telekanali tomonidan 2020-yil 19-dekabr kuni efirga uzatilgan «Mavzu» ko‘rsatuvining *«Buxoro amirligi va Qo‘qon xonligining o‘zaro iqtisodiy munosabatlari»* nomli sonini tomosha qilishingiz mumkin.**

(*Videofayl manbasi*: O‘zbekiston Milliy teleradiokompaniyasining «YouTube» videohostingidagi rasmiy sahifasi)

Ko‘chmanchi qozoqlar Buxoro amirligiga cho‘l mahsulotlari, ya’ni paloslar, namatlar va o‘troq aholi uchun kerakli bo‘lgan muhim xomashyo – jun va terini ko‘plab keltirishgan. Buxoro dehqonlari va hunarmandlari esa, o‘z navbatida, qozoq dashtlariga non, oziq-ovqat mahsulotlari, sabzovotlar, kiyim-kechaklar paxta matolari yetkazib berishgan. Buxoroda turkman gilamlari nihoyatda katta talabga ega bo‘lgan. Turkmanlar Buxorodan kiyim-kechak uchun kerak bo‘lgan matolarni olib ketishgan.

**Bilib oling!**

**Buxoroga olib kelingan savdo mollarining qaysi davlatdan kelganligiga qarab ulardan davlat boji olingan. Musulmon bo‘lgan savdogarlar olib kirgan savdo mollari uchun qirqdan bir (1/40) yoki savdo mollarning umumiy qiymatidan kelib chiqib 2,5 foizi, boshqa dindagilardan, millatidan qat’i nazar, yigirmadan bir (1/20) qismi yoki 5 foizi, ba’zan 10 foizigacha olingan. Agar mas’ul shaxslar savdo mahsulotlari amirlik hududiga yashirin va noqonuniy olib kelingani bilib qolishsa, qo‘shbegiga murojaat qilishgan. Shundan so‘ng noqonuniy mol olib kelganligi uchun savdogarlarga belgilangan miqdorda jarima solingan yoki ularning mollari musodara qilingan.**

Buxoro savdogarlari Balx va Badaxshonga savdo karvonlari bilan qatnab turganlar. Bu hududlarga amirlikdan qozonlar, Buxoro matolari, Rossiyadan keltirilgan igna, oyna, qaychi kabilar olib kelingan hamda Buxoroga kumush, oltin olib qaytilgan. Savdo karvonlari Kobul va Hindistonga ham borib savdo-sotiq ishlarini amalga oshirgan. Hindistondan qimmatbaho toshlar, dori-darmonlar, xushbo‘y giyohlar, kashmir matolari keltirilgan. O‘z navbatida, hind savdogarlari Buxoro bozorlaridan Rossiyadan keltirilgan mahsulotlar, mahalliy matolar, zarbof to‘nlar, qorabayir otlarni xarid qilganlar. XVIII asr oxiri – XIX asr boshlarida Afg‘oniston va Hindiston bo‘ylab sayohat qilgan Rossiya fuqarosi G.Amirov bergan ma’lumotga ko‘ra: *«Ko‘pgina sayyohlarning*

*ko‘rsatishicha, Hindistonga O‘rta Osiyo orqali keltirilgan Rossiya mollari xaridorgir va tannarxi baland bo‘lgan. Ayniqsa, echki terisi, zafaron, yupqa bo‘z, har xil pardozlangan po‘lat va temir buyumlar, billurdan yasalgan idishlar, turli xil soatlar, tuya junidan tikilgan chakmonlar va boshqa mollarga talab zo‘r bo‘lgan. Shuningdek, mahalliy hind xalqi charm mahsulotlari sifatini bir hidlab ko‘rishdayoq ajratib xarid qilgan».*

**Bilib oling!**

**Buxoro amirligi va Hindiston o‘rtasidagi savdo-sotiq aloqalari haqida XIX asrning boshlarida josuslik ishlari bilan Buxoroga safar qilgan ingliz agenti Aleksandr Byorns ham juda qiziqarli ma’lumotlarni beradi. U o‘z sayohati davomida Hindistonning Panjob tumaniga kelganda yirik sikx savdogarlari bilan suhbatlashadi. Savdogarlarning deyarli barchasi Kobul, Balx, Buxoro ba’zilari hatto Astraxan shaharlarida bo‘lib, bu shaharlarni Hindiston shaharlaridek juda yaxshi bilganlar. Hind savdogarlari Byornsni oraliq mamlakatlar butunlay xavfsiz, Do‘st Muhammad Kobuliy va o‘zbek savdogarlari ham o‘zaro savdo-sotiq aloqalarini qo‘llab-quvvatlaydilar, – deb ishontirganlar.**

Buxoro bilan Hindiston o‘rtasidagi savdo-sotiq aloqalari keng qamrovli bo‘lib, amirlik savdogarlari Hindistonning yirik savdo markazlari bo‘lmish Peshovar, Shikarpur va Multon bilan Afg‘oniston davlatining Kobul, Hirot va Qandahor shaharlaridan o‘tuvchi savdo karvoni yo‘llari orqali ham bog‘langan edi. Bu karvon yo‘llarida yurish ancha xatarli bo‘lgani sababli savdogarlar o‘z savdo karvonlarini qo‘riqlashda hindlarning *lohan* qabilasi qurolli qo‘riqchilari xizmatidan foydalanganlar. Hindistonning lohan qabilasi qo‘riqchilari hindistonlik va buxorolik savdogarlarning mollarini manzillariga yetkazib berishdan tashqari o‘zlari ham savdo-sotiq bilan shug‘ullanganlar. Bu qabila savdogarlari Buxoro bozorlariga Hindistonning janubida to‘qilgan «muslin» nomli yupqa mato, nil bo‘yog‘i, doka, choy, kimxob, dorivor

giyohlar, qora murch va boshqa turdagi mollarni katta miqdorda keltirib sotganlar. Buxoro amirligidan Hindistonga olib ketilgan savdo mollari ichida ip-gazlama, jun, ot, echki tiviti, gilam, bodom, uzum, novvot, zarli ip, quritilgan mevalar, Buxoro oltin va kumush pullari hamda ipak xomashyosiga talab juda katta bo'lgan.

**Bilib oling!**

**Buxoro amirligida tovar-pul munosabatlarining o'sishi nafaqat hind savdogarlari, balki hind sudxo'rlarining ham faoliyatini kuchaytirgan. Sudxo'rlik bilan amirlikda musulmon bo'lmagan hindlar shug'ullanishgan. Ular Buxorodagi bir necha ming hind savdo korvonlarini pul bilan ta'minlash bilan birga, ular vositasida Hindistondan katta miqdorda pul summalarini ham olgan. Vengriyalik sharqshunos va sayyoh Armeniy Vamberining yozishicha, hind sudxo'rlari mamlakatdagi butun pul savdosini o'z qo'llariga olganlar. Ularni amirlikning har bir shahar va qishloqlarida uchratish mumkin bo'lgan.**

Buxoro amirligi savdogarlari Xitoy, Sharqiy Turkiston bilan ham savdo-sotiq aloqalari olib borganlar. Xitoy bilan savdo aloqalari Qo'qon xonligi orqali amalga oshirilgan bo'lib, Xitoyga paxta, qorako'l teri, turli xil hunarmandchilik mahsulotlari yetkazib berilgan. O'z navbatida, Qoshg'ar va Qo'qon orqali Xitoydan tuqtachoy (g'isht choy), oqquyruq (ko'k choy), ko'plab ipak matolari, chinni buyumlar va kumush yombilar keltirilgan. Xitoyning Tubey, Yunan, Anxou va Szyanxeo viloyatlarida yetishtirilgan choy mahsulotlari inglizlar tomonidan peshovarlik hind-musulmon savdogarlarga (5 % foydaga) 3 yil muddatga qarzga berilgan. Xitoydan Hindiston orqali Buxoroga keltirilgan ko'k choy «lo'nka choy» deyilsa-da, aslida bu nom xitoy tilidagi «lyucha» (ko'k choy) so'zining noto'g'ri talaffuzidan kelib chiqqan. Lo'nka choy Buxoroga Xitoyning boshqa choylariga nisbatan 5 barobar ko'proq keltirilar edi. XIX asr boshlarida qayd etilishicha, Buxorodan Yorkendga marjonlar, feruza, qorako'l terilari va tulki mo'ynasini olib borganlar.

XVIII asr oxiri – XIX asr boshlaridan Buxoro amirligining tashqi savdo aloqalarida Rossiyaning savdo shaharlari muhim oʻrin tuta boshladi. Amirlikka keltiriladigan mollar tarkibida ham oʻzgarishlar sodir boʻldi. Jumladan, XVI–XVII asrlarda Rossiyadan Buxoro xonligiga, asosan, «bulgʻoriy terisi», moʻynalar, movut, yogʻoch idish-tovoqlar va boshqalar keltirilgan boʻlsa, mangʻitlar davriga kelib bu mollarning xillari oʻzgara bordi. 1800-yilga qadar Rossiyadan Buxoroga temir sotish man qilib qoʻyilgan edi. 1801-yildan boshlab esa temir, choʻyan, mis sotishga ruxsat berildi. XIX asrning birinchi yarmida Buxoroga koʻplab temir, mis, choʻyan, hatto oltin va kumush ham olib kelina boshlandi. Bu esa Rossiya bilan Buxoro oʻrtasidagi savdo aloqalarini yanada rivojlantirishga imkon berdi. Shunday qilib, XIX asr boshlarida Rossiyadan Buxoroga matolar, fabrika mahsulotlari, metallar, qizil boʻyoq, shakar va boshqa mollar keltirilgan. Rossiyaga esa teri, qorakoʻl teri, jun, paxta, ipak tolalar, turli matolar olib chiqilgan.

**Bilib oling!**

**Rossiyaning Sharq bilan savdosida qadimdan muhim oʻrinlarni egallagan tovarlar moʻyna, mum va asal boʻlib, XIX asrda ham bu mahsulotlar eksportning asosiy turlaridan hisoblangan. Rossiyadan keltiriladigan moʻynalar ichida sobol, qora burul, tulki, olmaxon, suvsar, oq tulkining moʻynalari mashhur edi. Sharq mamlakatlariga chiqariladigan moʻynalardan keyin ikkinchi oʻrinda (talab darajasi boʻyicha) turadigan tovarlar mum va asal edi. Lekin eksportning bu turi vaqti-vaqti bilan taqiqlangan, chunki mumning koʻp qismi sham tayyorlash uchun ishlatilar edi. Shuningaek, har xil hayvonlarning terilari va teridan tayyorlangan ba’zi bir buyumlar (yugan, egar, belbogʻ, poyafzal), Rossiya shahar va qishloqlarida ishlangan yogʻoch buyumlar, terini oshlash uchun qayin daraxti poʻstlogʻi va boshqalar eksport qilingan.**

Buxoro bilan Rossiya o‘rtasidagi savdo aloqalari Orenburg orqali olib borilgan. Orenburgda juda katta savdo markazi qurilgan bo‘lib, u yerda doimiy ravishda yarmarka tashkil qilib turilgan. Markaziy Rossiya hududlari hamda Sibir bilan savdo aloqalari ham juda yaxshi yo‘lga qo‘yilgan. Ushbu yo‘nalishda Buxoro savdogarlari qizg‘in savdoni amalga oshirishga muvaffaq bo‘lishgan. Jumladan, Buxorodan ushbu hududlarga paxta, ipak, turli xil bo‘yoqlar, quritilgan mevalar va hatto ayrim tayyor mahsulotlarni ham olib borib sotishgan. Rossiya imperiyasi bosqiniga qadar paxta va paxtadan ishlangan tovarlar Buxoro savdosining asosini tashkil etgan. Masalan, 1801-yili Buxoro savdogarlari tomonidan Rossiyaga olib borilgan savdo mollarining 75 foizini paxta va undan ishlangan mollar tashkil etgan.

**Bilib oling!**

**Asrlar davomida Buxoro va Rossiya o‘rtasida olib borilgan savdo-sotiq ishlari jadal rivojlanganiga qaramay, savdogarlar bir qancha muammo va to‘siqlarga duch kelishgan. Savdo karvonlari uchun asosiy to‘siqlardan biri karvon yo‘llarining xavfsizligi qoniqarli darajada ta’minlanmagani edi. Masalan, 1773-yil kuzida Buxorodan Rossiyaga yo‘l olgan savdo karvoni Orenburg bojxonasi yo‘nalishidagi karvon yo‘lida Pugachyov to‘dalari va qirg‘iz-qaysok qaroqchilari tomonidan uyushtirilgan hujumga duch kelishgan. Karvon talon-taroj qilinib, natijada Buxoro savdogarlari 5 ming rubldan ortiq zarar ko‘rishgan. Ma’lumotlarga ko‘ra, 1800–1806-yillar ichida buxorolik, rus va boshqa davlatlar savdogarlari qaroqchilar hujumi natijasida 1 million 396 ming 223 rubllik talofat ko‘rganlar.**

Buxoro savdogarlari 1801-yili Rossiyaning Orenburg shahriga 718,9 ming rubl qiymatidagi tovarni olib kelishgan bo‘lsa, Orenburgdan Buxoroga 504,7 ming rubl qiymatidagi tovar olib ketishgan. 1811-yilda esa ushbu ko‘rsatkich Buxorodan Orenburgga olib kelingan mollar

qiymati 3 million 224 ming rublni, Orenburgdan Buxoroga olib ketilgan mollar qiymati esa 1 million 792 ming rublni tashkil etgan. O‘z navbatida, Rossiya hududlaridan Buxoroga, asosan, zavod-fabrikalarda ishlab chiqilgan tayyor mahsulotlar olib kelingan. Buxoro amirligi bilan Rossiya o‘rtasidagi savdo aloqalari, ayniqsa, Rossiyaning Napoleon bilan olib borgan 1812–1814-yilgi urush davrida ancha rivojlangan. Jumladan, 1812–1814-yillarda Buxorodan Rossiyaga 3 million 272 ming 81 rubl miqdorida (kumush hisobida) mol olib kirilgan bo‘lsa, bu ko‘rsatkich 1819-yilda 1 million 4 ming 946 rublni (kumush hisobida) tashkil etgan.

**Bilib oling!**

**XIX asrning o‘rtalariga kelganda Rossiyaning sanoat doiralari qanday yo‘l bilan bo‘lsa-da Markaziy Osiyo bozoriga va paxtasiga (xomashyosiga) monopol egalik qilishni hukumatdan talab qila boshlaydi. Chunki bu davrga kelib Markaziy Osiyo bozorlari Rossiyaning sanoat mollaridan arzon va sifatli bo‘lmish ingliz mollari bilan to‘lib ketgani, rus mollari bu raqobatga chiday olmayotgani, Rossiyada yigiruv korxonalarining paydo bo‘lishi bilan paxtaga bo‘lgan ehtiyojning ortishi va narxlarining oshib borishi shunday talab bilan chiqishni taqozo etgan edi.**

## *Glossariy:*

☑ **Amlokdor** (arabcha *«amlok»* – mulk so‘zining ko‘pligi, fors-tojikcha *«dor»* – ega) – Buxoro amirligidagi viloyat (beklik)larga qarashli eng kichik ma’muriy bo‘linma (amlokdorlik)ni boshqaruvchi amaldor. Amlokdor aholining o‘ziga to‘q vakillaridan bo‘lib, bek tomonidan tayinlangan va bir necha katta va kichik qishloqlar uning ixtiyorida bo‘lgan. U xiroj yig‘ish, dehqonlar yetishtirgan hosilni hisobga olish, soliq to‘lamaganlarni jazolash, jarima solish kabi ishlar bilan

shug‘ullanib, kotib (mirzo), mirob, amin, oqsoqollar yordamida amlokdorlikni idora qilgan.

☑ **Buxoro zindoni** – Buxoro amirining qamoqxonasi. Buxoro zindoni XVIII asrning ikkinchi yarmida, mang‘itlar davrida qurilgan bo‘lib, qadimgi shahristonning shimoli-g‘arbiy burchagida, o‘rta asrlarga oid Xo‘ja Nizomiddin bolo guzarida joylashgan. Buxoro zindonining atrofi pishiq g‘isht terib qurilgan va yuqorisi ham baland g‘ishtin devor bilan o‘ralgan tepalik ustidagi imoratlar majmuasidan iborat. Zindonga kichik peshtoqli va ikki tabaqali qadimgi yog‘och eshigi bo‘lgan darvozaxonadan kiriladi. Hovlisida turli davrlarga oid pastak g‘ishtin binolar bor. Bular zindonbon xonasi, soliq to‘lamaganlar, qarzdorlar va siyosiy mahbuslar hamda o‘limga mahkum etilganlar uchun qurilgan xonalardir. Zindonbon (soqchilar) xonasi sahnida pastga, chukurlikka olib boriladigan keng tuynuk bor. Bu yo‘lak orqali chohga tushiladi, uning diametri 5 metr, chuqurligi 6,5 metr. Shu chuqurlikda mahbuslar saqlangan.

☑ **Karvon** – uzoq, joylarga yuk va odam tashuvchi, qator bo‘lib ketayotgan hayvonlar (tuya, eshak, xachir, otlar), aravalar va ularni boshqaruvchi shaxslar guruhi, qatori. Karvon uzilib qolmasligi uchun eng oldingi va oxirgi hayvonga qo‘ng‘iroq osib qo‘yilgan. Karvonni karvonboshi boshqargan.

☑ **Karvonsaroy** – karvonlar to‘xtab, tunab o‘tadigan rabot, saroy. Yaqin Sharq, O‘rta Osiyo, Kavkazorti shaharlari savdo yo‘lida barpo etilgan. Karvonsaroylar, odatda, o‘rtada katta hovli, atrofi bir-ikki qavatli hujralar bilan o‘ralgan, minorali qal’aband istehkom shaklida bo‘lib, savdo manzillarida va shahardagi bozor (tim, toq)lar qatoriga qurilgan. IX–XVIII asrlarda shaharlarning o‘sishi va karvon savdosining kuchayishi natijasida karvonsaroylar ko‘plab bunyod etilgan. Temir yo‘l va boshqa zamonaviy transport rivojlanishi natijasida karvonsaroylar o‘z ahamiyatini yo‘qotgan.

☑ **Muboraknoma –** Buxoro amiri devonidagi amir va uning amaldorlari o‘rtasidagi axborot almashuv tizimiga tegishli ish yuritish hujjati. Amirning xohish-irodasini ifodalasa-da, muboraknoma

musulmon diplomatikasiga mansub yorliq, farmon, nishon kabi boshqa qonunchilik aktlari ega bo‘lgan kuchga ega emas edi. Uning yuzaga kelishiga, odatda, amaldor yoki fuqarolarning turli masalalarda hukmdorga yo‘llagan arizasi sabab bo‘lgan. Muboraknomada, odatda, hukmdor tomonidan amaldorlarga ma’lum bir masala yuzasidan qanday yo‘l tutishi lozimligi haqida buyruq berilgan. Muhim jihati, ikki o‘rtadagi yozishma o‘sha masala yechimini topgunicha davom etgan. Shuning uchun ayrim muboraknomalar buyruq, ayrimlari tasdiq mazmunida bitilgan. U Buxoro amirligi ish yuritish tizimiga oid eng ko‘p uchraydigan tarixiy hujjat turi hisoblanadi.

☑ **Navkar** (mo‘g‘ulcha «noxor» – do‘st, o‘rtoq) – harbiy xizmatchi, askar. Buxoro amirligida navkar xizmati uchun davlat tomonidan belgilangan maosh bilan ta’minlangan va majburiy harbiy xizmatni o‘tagan. Har bir viloyat o‘z navkarlariga ega bo‘lgan. Harbiy harakatlardan bo‘sh paytlarda navkar soqchilik vazifasini bajargan.

☑ **Sarboz** (forscha – bosh va o‘ynamoq) – harbiy askar, muntazam qo‘shinning oddiy askari. Qo‘shinning asosiy tarkibini asosan sarbozlar tashkil etgan. Manbalarda e’tirof etilishicha, sarbozlikka qabul qilinayotgan paytda unga bir kishidan uch kishigacha kafil bo‘lgan, mabodo askar xizmatdan qochsa, to topilgunga qadar uning kafillari harbiy xizmatga jalb etilgan. Amir Nasrullo davrida amirlik qo‘shini tarkibida piyoda sarbozlardan alohida to‘pchilar guruhi tashkil etilgan.

☑ **Sobol** – yirtqichlar turkumining suvsarsimonlar oilasiga mansub sut emizuvchi hayvon. Yungi qalin, mayin, chiroyli, qoraqo‘ng‘ir rangda. Tinch okean sohillaridan tortib Shimoliy Uralgacha bo‘lgan tog‘ tekislik o‘rmonlarda yashaydi. Qimmatbaho mo‘ynasi uchun ko‘p ovlanishi natijasida soni kamayib ketgan. Hozirda sobollar sonini ko‘paytirish uchun maxsus qo‘riqxonalar va mo‘ynachilik fermalari tashkil etilgan.

☑ **Tanho –** shartli sur’atda yer in’om etish. Bunday yerlarni boshqalarga berib yuborish, sotish, meros qoldirish mumkin bo‘lmagan. Tanho egasi – tanhodorning hokimiyati dehqonlardan yer solig‘i olish huquqi bilan cheklab qo‘yilgan, natijada dehqonlar asta-sekin unga shaxsan qaram bo‘lib qolishgan.

## *Savol va topshiriqlar:*

1. Buxoro amirligining chegaralari nega vaqti-vaqti bilan o‘zgarib turgan? Sarhadlar o‘zgarishiga qanday omillar ta’sir etgan?

2. Nima sababdan mang‘itlar sulolasi hukmdorlarining davlat boshqaruvi oldingi ikki sulola boshqaruvidan deyarli farq qilmagan?

3. Qo‘shbegi lavozimiga nomzod bo‘lgan kishilar nega oldin aynan devonbegi mansabida faoliyat yuritgan bo‘lishlari kerak edi?

4. Buxoro amirligida harbiy amaldorlarning egallagan lavozimiga qarab darajalarga ajratilishida qanday omillar ahamiyat kasb etgan?

5. Nega saroy unvon va mansab egalarining ko‘pchiligi bir paytning o‘zida harbiy mansab va unvon egasi ham bo‘lgan?

6. Harbiy harakatlar jarayonida harbiy bayroqlar – tug‘lar qanday vazifalarni bajargan?

7. Amir Shohmurod tomonidan amalga oshirilgan islohotlar mamlakatdagi sud tizimida qanday o‘zgarishlarga sabab bo‘lgan?

8. Buxoro aholisi murojaatlarining davlat boshlig‘i – amir tomonidan ko‘rib chiqilishi qay tartibda amalga oshirilgan?

9. Yer egaligining tanho shakli suyurg‘oldan qaysi jihatlari bilan farqlangan?

10. Mulki xurri xolis yerlarining vujudga kelishiga nimalar sabab bo‘lgan? Bunday yerlar boshqa mulk yerlaridan nimasi bilan farqlangan?

11. Buxoro amirligida yer maydonlari taqchilligi muammosining mavjudligi qanday oqibatlarga olib kelgan?

12. Amirlikda soliqlarni undirib olish tizimi qanday tashkil etilgan?

13. Mavjud soliq va yig‘imlarni undirishda aholining to‘lov qobiliyati inobatga olinganmi? Soliq imtiyozlari kimlarga berilgan?

14. Amirlik shaharlari ichida qaysilari alohida ajralib turgan?

15. Hunarmandchilik sohalarini rivojlantirishda hunarmandchilik uyushmalarining o‘rni qanday? Uyushmalarga kimlar rahbarlik qilgan?

16. Buxoro amirligida ichki va tashqi savdo-sotiqning rivojlanishida yirik shaharlardagi karvonsaroylar qanday o‘rin tutgan?

17. Tashqi savdo aloqalarini amalga oshirishda savdogarlar qanday to‘siqlarga duch kelishgan?

18. Buxoro amirligi savdogarlari qaysi Sharq mamlakatlari bilan savdo-sotiq ishlarini amalga oshirganlar?

19. Amirlikning Rossiya imperiyasi bilan savdo aloqalarida qaysi mahsulotlar yetakchi o‘rinni egallagan?

20. Mang‘itlar sulolasi hukmronligi davridagi aholining ijtimoiy-iqtisodiy hayoti ashtarxoniylar hukmronligi davridagidan qaysi jihatlari bilan farqlangan? Aholi turmushida nimalar o‘zgargan?

## *Foydalanilgan adabiyotlar:*

**1. Agzamova G.A. O‘zbekiston shaharlari XVI – XIX asrning o‘rtalarida. – T.: Adabiyot uchqunlari, 2017. 74–168-b.**

**2. Begnayev D. XIX asrning birinchi yarmida Buxoro amirligining Rossiya bilan savdo aloqalari // ToshDU xabarlari. 1998. 2-son. 36–39-b.**

**3. Eshov B.J., Odilov A.A. O‘zbekiston tarixi. II kitob (XVI asr o‘rtalaridan – XIX asr ikkinchi yarmigacha). Oliy o‘quv yurtlari tarix fakultetlari talabalari uchun darslik. – T.: Donishmand ziyosi, 2020. 251–268-b.**

**4. Oblomurodov N., Tolipov F. O‘zbekistonda soliqlar tarixi. – T.: Iqtisod-moliya, 2009. 77–99-b.**

**5. Ochildiyev F.B. XVIII asrning ikkinchi yarmi – XIX asrning birinchi yarmida Buxoro – Rossiya o‘rtasida olib borilgan savdo aloqalari // O‘zMU xabarlari. 2018. 1/2-son. 52–55-b.**

**6. Po‘latov X. Shaharsozlik tarixi: o‘quv qo‘llanma. – T.: Fan va texnologiya, 2008. 205–225-b.**

**7. Sagdullayev A., Aminov B., Mavlonov O‘., Norqulov N. O‘zbekiston tarixi: davlat va jamiyat taraqqiyoti. I qism. – T.: Akademiya, 2000. 198–214-b.**

**8. Sagdullayev A., Mavlonov O‘. O‘zbekistonda davlat boshqaruvi tarixi (qadimgi davrlardan XIX asr o‘rtalariga qadar). – T.: Akademiya, 2006. 122–124-b.**

**9. Sultonov O‘. Muboraknoma Buxoro amirligi devoni ichki yozishmalar hujjati sifatida // «O‘zbek davlatchiligi tizimida dargoh va devonlar» nomli ilmiy-amaliy konferensiya (2018-yil 18-may, Toshkent) materiallari. – T.: Akademnashr, 2019. 137–146-b.**

**10. To‘rayev H. Buxoro tarixi: o‘quv qo‘llanma. – Buxoro: Durdona, 2020. 201–207-b.**

**11. To‘rayeva G.B., Yunusova B.B. Buxoro amirligida ichki savdo va tanga-pul muomalasi // O‘zR FA Arxeologiya institutida 2013-yil 27–28-martda o‘tkazilgan «O‘zbekiston tarixining dolzarb muammolari yosh tadqiqotchilar talqinida» nomli yosh olimlar respublika konferensiyasi materiallari. – Samarqand, 2013. 180–184-b.**

**12. Vohidov Sh., Xoliqova R. Markaziy Osiyoda davlat boshqaruvi tarixidan (XIX – XX asr boshlari). – T.: Yangi asr avlodi, 2006. 21–47-b.**

**13. Xoliqova R.E. Buxoro amirligidagi soliq tizimi // O‘zMU xabarlari. 2017. 1/1-son. 93–96-b.**

**14. Xoliqova R.E. XIX asrda Buxoro amirligidagi hunarmandchilik va savdo aloqalari // O‘zMU xabarlari. 2018. 1/2-son. 72–75-b.**

**15. Xo‘jayeva Sh.H. Buxoro amirligining Hindiston davlati bilan tashqi savdo aloqalari tarixidan (xorijiy sayyohlar ma’lumotlari asosida) // O‘zMU xabarlari. 2014. 3-son. 25–28-b.**

**16. Zamonov A. XVIII – XIX asr o‘rtalarida Buxoro amirligida harbiy boshqaruv va qo‘shin tuzilishi // O‘zbekiston tarixi. 2014. 1-son. 15–27-b.**

**17. O‘zbekistonda harbiy ish tarixidan (qadimgi davrdan hozirgacha) / mas’ul muharrir: D.X. Ziyayeva. – T.: Sharq, 2012. 125–154-b.**

**18. Shukurillayev Y.A. Buxoro amirligida qo‘shin va harbiy ish (1756–1920-yillar). Tarix fanlari nomzodi … diss. – T., 2006. 60–144-b.**

**19. Shodiyev J.M. Buxoro amirligining tashkil topishi va davlat tuzumi. Yuridik fanlari nomzodi … diss. – T., 2008. 67–118-b.**

***Izoh.*** **18- va 19-raqamlardagi dissertatsiyalarning matni bilan Alisher Navoiy nomidagi O‘zbekiston Milliy kutubxonasining Dissertatsiya va avtoreferatlar ilmiy elektron kutubxonasi – http://diss.natlib.uz/ orqali qisman tanishishingiz mumkin. Yuqoridagi so‘nggi ikki QR-kodda kutubxonaning mazkur dissertatsiyalar joylangan sahifasiga havola berildi.**

# MANG‘ITLAR SULOLASINING SHAJARASI



## MUNDARIJA

Akbar, Zamonov

Buxoro amirligi tarixi (XVIII asr o‘rtalari – XIX asr o‘rtalari) [Matn]: uslubiy qo‘llanma / A. Zamonov, A. Egamberdiyev. – Toshkent: «Tamaddun», 2022. – 184 b.

ISBN 978-9943-5126-0-3

UO‘K:94.5
KBK:63.3(5ў)
B 94

**Akbar ZAMONOV,**
**Alisher EGAMBERDIYEV**

**BUXORO AMIRLIGI TARIXI**
**(XVIII asr o‘rtalari – XIX asr o‘rtalari)**

Uslubiy qo‘llanma

Muharrir: S. Eshniyozova
Musahhih: S.Alimboyeva
Texnik muharrir: A.Yuldashev
Sahifalovchi: F. Raupova

Nashriyot litsenziyasi AI № 247, 02.10.2013.
Bosishga 01.04.2022 da ruxsat etildi. Bichimi 60×84 1/16.
«Times» garniturasi. Ofset usulida bosildi.
Shartli b.t. 6,51. Nashr taboq 6,31. Adadi 100 nusxa.
57-raqamli buyurtma.

«ELNUR-PRENT» MChJ da chop etildi.
Toshkent sh., Shayhontohur tumani, A. Navoiy ko‘chasi, 30-uy.